# பதிப்புரை

தென்னக அரசுகளில் மிகவும் சீரும் சிறப்பும் பெற்று விளங்கியது விஜயநகரப் பேரரசு. ஹரிஹரர், புக்கர்களால் நிறுவப்பட்டு, இந்துக் கலாச்சாரத்தையும் பண்பையும் போற்றிப் பாதுகாத்து - தெக்கணத்தில் இருந்த மற்ற அரசுகளுக்கு காவலாக விளங்கியது!

அந்த விஜயநகரப் பேரரசின் பொற்காலம் ஸ்ரீ கிருஷ்ண தேவராயரது ஆட்சிக்காலம்.

அந்தக் கால கட்டத்தைப் பின்னணியாக்கி ஓர் அற்புதமான வீரகாவியத்தை (காதலைவிட வீரமும் கடமையும் தலைதூக்கி நிற்பதால் வீரகாவியம் என்பதே பொருந்தும்) தந்திருக்கிறார் திரு. தென்னரசு அவர்கள்.

தென்னகம் அறிந்த பெயர், சரித்திர நவீனங்களில் புது இடம் பிடிக்கிறது இந்நூலின் மூலம்.

கிருஷ்ணதேவராயரின் உள்ளத்தில் நீங்காது நின்ற துங்கபத்திரை என்ற பெயர், தமிழ் மக்களின் உள்ளத்திலும் நிலைபெறும் என்று நம்புகிறேன்.

சுவை நிரம்பிய வரலாற்று நாவலை வெளியிட அனுமதியளித்த நண்பர் தென்னரசு அவர்களுக்கு நெஞ்சார்ந்த நன்றி.

வானதி ஏ. திருநாவுக்கரசு

# மணிக்கதவுகள்

முடியுடை வேந்தர்கள் கொலுவிருந்து நாடாண்ட காலத்தில் மன்னர்கள் வருவதும், போவதும் முற்றுப்பெறாத ஒரு தொடர்கதையாக நிகழ்ந்து கொண்டிருந்தது. தந்தை இறந்து போனதும் மூத்தமகன் முடி சூட்டிக்கொள்வான்; இளைய மகனுக்கு ஒரு திவான் பதவி கொடுக்கப் படும். அது ஒவ்வொரு ராஜ்யத்திலும் தவறாது நடந்து வந்திருக்கிற சம்பவம். ஆனால், குறிப்பிட்ட ஓர் இலட்சியத்துக்காக ஒரு புதிய அரசை நிர்மாணித்து, அந்த அரசு சாம்ராஜ்யமாகப் புகழ்பெற்று, இறுதியில் அந்த லட்சியத்துக்காகவே கண்களை மூடிய சரித்திரம் உலகத்திலேயே மிகக் குறைவு.

இந்திய உபகண்டத்தின் தென்பகுதியில் எத்தனையோ அரசுகள் வாழ்ந்தன. ஆனால் அவைகளின் பிறப்பு எவருக்கும் சரியாகத் தெளிவாக வில்லை. சரித்திரத்தில் அவன் போனான், இவன் வந்தான் என்று இருக்கிறதே தவிர, ஆதியில் ராஜ்யத்தை எவன் உண்டாக்கினான் என்பதற்குச் சரியான கணக்கைக் காணோம்.

மேலை நாட்டில்கூட அடிமைத்தனத்தை எதிர்த்துத்தான் பெரும் போர்கள் நிகழ்ந்திருக்கின்றனவே தவிர, ஒரு கலாசாரத்தை அழித்து இன்னொரு கலாச்சாரத்தை நிலைநாட்டப் போர்கள் உண்டானதாகத் தெரியவில்லை.

வாணிபத்திலும், அரசியலிலும் திறமைபெற்று, இன்று பிரிட்டிஷ் சாம்ராஜ்யத்தையே எதிர்க்கக் கூடிய வல்லமை பெற்ற அமெரிக்காகூட, சுதந்திரத்திற்காக அமைந்ததுதான். உலகத்திலேயே, தென்கிழக்கு ஆசியாவில் தெக்கணத்தில்தான் கலாசாரத்திற்காகவும், பண்பாட்டு விடுதலைக்காகவும் பெரும் பெரும் யுத்தங்கள் நடைபெற்றிருக்கின்றன. அவைகளில் விஜய நகர சாம்ராஜ்யத்தில் கிருஷ்ணதேவராயர் காலத்தில் கிளம்பிய எழுச்சி மகத்தானது.

தென்னாட்டில் மகமதியர்கள் மதக் கோட்பாடுகளையும், அவர்களின் அரசியல் பரிபாலனத்தையும் அறவே ஒழித்துக்கட்ட நிறுவப்பட்ட புதிய அரசு விஜயநகர சாம்ராஜ்யம். "அரச பதவி வேண்டும்; அரண்மனை வாழ்க்கை வேண்டும்" என்பதற்கு விஜயநகர சாம்ராஜ்யம் உருவாக்கப்படுகிறது என்று மக்கள் கருதிவிடக்கூடாது என்பதற்காக, மகமதிய சாம்ராஜ்யத்தை எதிர்ப்பதற்காகவே விஜயநகரம் உருவாகிறது என அதன் அமைப்பாளர்கள் பகிரங்கமாகத் தெரிவித்ததாகச் சரித்திர ஆசிரியர்கள் அனைவருமே பெருமையோடு கூறியிருக்கிறார்கள். அவர்கள் பெருமைப்பட நியாயம் இருக்கிறது. உண்மையும் அதுதான்.

தென்னாட்டைக் கைப்பற்றிய மகமதியப் படை மதுரை மீனாட்சியம்மன் கோயிலைத் தகர்த்து எறிந்தது. ஆலயச் சிற்பங்களைப் பொடி செய்தது. நவரத்தினங்களைச் சூறையாடியது. வைகைப் படுகையில் வசீகரமாகத் தோற்றமளித்த கூடல் நகரமே அழிந்தது. அந்த நேரத்தில் மகமதிய அரசை எதிர்ப்பதற்குத் தமிழகத்தில் நாதியில்லை.

போர் முரசு கொட்டியவர்களும் புதை குழிக்குப் போனார்கள். அப்போதுதான் ஆந்திர மண்ணில் ஒரு இரட்டைக் குரல் ஒலித்தது. 'மகமதிய ராஜ்ஜியத்தைத் தென்னாட்டில் பரவ விடமாட்டோம்; எங்களுடைய பிணத்தின்மேல் முகமதியப் படைகள் நடந்து செல்லட்டும்' என்று அந்த இரட்டைக் குரல்கள் பேசின. அவர்கள்தான்—இந்திய சரித்திரத்தை ஆங்கிலேயர் எழுதினாலும், அமெரிக்கர் எழுதினாலும், மறைக்க முடியாத பேரும் புகழும் பெற்ற ஹரிஹரர், புக்கர் என்ற பெயரைப் பெற்றவர்கள். அவர்கள் இருவரும் ஹொய்சலர் படைத் தலைவரான சங்கமனின் புதல்வர்கள்.

கி. பி. 13-ம் நூற்றாண்டில் சிங்கேரி மடத்தில் பிரதம சீடராக விளங்கிய வித்யாரண்யர் என்பவரின் பேராதரவில் ஹரிஹரரும், புக்கரும் விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தை உருவாக்கினார்கள். ஆதியில் அவருடைய பெயரால் தலைநகரம் வித்யா நகரம் என்றழைக்கப்பட்டதென்றும், அந்தப் பெயர்தான் நாளடைவில் விஜயநகரம் என்று வழக்கத்திற்கு வந்துவிட்டதாகவும் சொல்லப்படுகிறது.

சாம்ராஜ்யத்தின் தொடக்கத்திலிருந்து அரசுரிமைக்காக எத்தனையோ குழப்பங்கள் அந்த அரச பரம்பரைக்குள்ளே எழுந்திருக்கின்றன. விஜயநகர ஆட்சியில்—அரண்மனையில் ஐந்து கொலைகள், அந்தப்புரத்தில் அறுபது சதிகள் நடக்காமல் ஒருவர் தலையிலிருந்து இன்னொருவர் தலைக்கு மகுடம் மாறியதில்லை. ஆனால், கிரீடம் சூடிய எவரும் விஜய நகர சாம்ராஜ்யம் அமைக்கப்பட்டதின் ஜீவலட்சியத்தை மறக்கவில்லை. அவர்களில் கிருஷ்ணதேவ ராயரின் வரலாறு போர்த் தழும்புகள் பெற்றது; அழியாப் புகழ் பூத்தது. அரசு அமைக்கப்பெற்று 170 ஆண்டுகளுக்குப் பிறகுதான் அவர் பட்ட மேற்றார். எனினும், எதிரிகளால் அவரது முன்னோர்கள் அடைந்த அல்லலை, அபகீர்த்தியை அவர் மறந்துவிடவில்லை. இல்லாவிட்டால் அவர் சங்ககாலத்து கரிகால் சோழனைப்போல், இடைக் காலத்தில் நரசிம்ம பல்லவனைப்போல், பிற்காலத்தில் ராஜேந்திர சோழனைப்போல் உன்னதச் சிறப்பை அடைத்திருக்க முடியுமா ?

ராயர் ராஜ்ஜியபாரம் ஏற்ற காலத்தில் கோடானுகோடி அரசியற் பூசல்கள் தென்னாட்டில் முளைவிட்டுக் கிடந்தன. ஆனால் ராயர், சுல்தான்களின் எதிர்ப்புகளையும் சூதுத்திட்டங்களையும் மட்டுமே பொருட்படுத்தினார். அதற்காக ராயர் ஆற்றியிருக்கும் தொண்டினை எந்த சரித்திரப் பேராசிரியர்களாலும் விழுங்கிவிட முடியாது. ராயரின் ஆற்றல் அத்தகையது.

இத்தகைய அருமையும் பெருமையும், அன்பும் பண்பும் கொண்ட பேரரசரின் காலத்தில் நிகழ்ந்த தாக வரலாற்றில் குறிக்கப் பெற்றிருக்கும் சில இனிய சம்பவங்களைக் கொண்டு இந்தப் பெருங் கதை வடிவம் பெற்றிருக்கிறது. சரித்திரத்தில் வரும் நல்லவர்களின் பெயருக்கு இழுக்கு ஏற்படா மல் சரித்திரக் கதைகள் எழுதவேண்டும் என்பார் கள். இதை மறுப்பதற்கில்லை. ஆனால், ஒரு கதை நல்லவர்களை மட்டும் கொண்டு நிகழ்வதில்லை. கெட்டவர்கள் இருந்தால்தான் கதையே உருவாகி றது. அந்தக் கெட்டவர்கள் யார்? நல்லவர்களையே கெட்டவர்கள் ஆக்கி விடுவதா? அது தவறு. நல்ல வர்கள் சிலரின் இருதயத்தைக் குழப்பி, அவர்களை கெட்ட சிந்தனைகளுக்கு இழுத்துப் போய் பின் நல்லவர்களாக்கலாம்—இது ஒரு வழி. அல்லது நல்லவர்களை நல்லவர்களாகவே வைத்துவிட்டு சில கற்பனைப் பாத்திரங்களைப் பிறப்பித்து அவர்களைக் கெட்டவர்களாக்கி இறுதியில் அழித்துவிடுவது; இன்றேல் பிரித்துவிடுவது இது மற்றொரு வழி. நான் இந்தக் கதையில் இரண்டு வழிகளையும் கையாண்டிருக்கிறேன்.

குறிப்பிடத் தகுந்த வகையில் பதினைந்து பாத் திரங்கள் இதில் இடம் பெற்றிருக்கின்றன. அவற் றுள் ராயர், அவர் மகள் துங்கபத்திரை, அடில்ஷா, விசுவநாத நாயக்கன், நாகம நாயக்கன், இந்த ஐவர் நீங்கலாக மிகுதிப் பாத்திரங்களை நானே உலவ விட்டிருக்கிறேன். அவைகளில் சில கற்பனை.

விஜயநகர சாம்ராஜ்ய வரலாற்றை மாணவர்களுக்கென பாடப் புத்தகங்களாக வெகுபேர் எழுதியிருக்கிறார்கள். இன்னும் சிலர் நாடகமாகவும், காவியமாகவும் வரைந்திருக்கிறார்கள். அவற்றுள் பன்மொழிப் புலவர் அப்பாத்துரையார், டாக்டர் ராசமாணிக்கனார் எழுதிய வரலாற்று நூல்களை பல இடங்களில் நான் பக்கத்துணையாகக் கொண்டிருக்கிறேன்.

இந்தக் கதையில் ஒரே ஒரு சிக்கல் இருக்கிறது. ராயர் அவர் மகளை விசுவநாத நாயக்கனுக்கு மணம் செய்து கொடுத்தார் என்பதைச் சிலர் எதிர்க்கிறார்கள். வேறு சிலர் ராயர் மகளுக்கும் விஸ்வநாதனுக்கும் இடையில் காதலே வளர்ந்திருந்தது என்கிறார்கள். இந்த சந்தேகத்தால், சரித்திரத்தில் யார் பெயரும் கெட்டுவிடப் போவதில்லை. ஆகையால் மேலே கூறப்பட்டிருக்கும் கருத்துக்களில் எனக்குப் பிடித்த ஒரு கருத்தைத் தழுவி கதையைப் பின்னி இருக்கிறேன். விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் செல்வாக்கான மத்திய காலத்தையும், பாண்டிய மண்டலத்து நாயக்க வம்சத்தின் தொடக்க காலத்தையும் சுட்டிக்காட்டும் இந்தப் பெரும் கதையை கூடுமான வரை தென்னகத்துப் பண்பாடு குன்றாத வகையில் எழுத முனைந்திருக்கிறேன். நாவல் சுவைபடவேண்டும் என்பதற்காக என்னுடைய ஆற்றலுக்கும் சிந்தனைக்கும் கட்டுப்பட்ட கற்பனைச் சம்பவங்கள் பல இங்கே இணைக்கப்பட்டிருந்தாலும், இந்து சாம்ராஜ்யத்தை உயர்த்துவதற்காக மகமதிய சாம்ராஜ்யத்தைக் குறைத்தோ, மகமதிய சாம்ராஜ்யத்தைக் குறைப்பதற்காக இந்து சாம்ராஜ்யத்தை

ஏற்றியோ எந்த இடத்திலும் வலியப் புகுத்தவில்லை. அவ்வாறு புகுத்தினால் உண்மையான வரலாற்றுக்கு இழைக்கும் பெரும் துரோகமாக முடியுமென்பதை நான் அறிவேன்.

நான் இந்தப் பெருங்கதைக்கு, 'துங்கபத்திரை' என்று தலைப்பிட்டமைக்கு முக்கிய காரணம் உண்டு. ராயர் கண்ட பேரரசின் வடஎல்லையாக இருந்த ஜீவநதியின் பெயர் துங்கபத்திரை. அதுவே முகமதிய அரசின் தெற்கு எல்லையாகவும் இருந்தது. அந்த எல்லையின்மீது எப்பொழுதும் கவனம் இருக்க வேண்டும் என்பதற்காகவே ராயர் அவருடைய அருமை மகளை துங்கபத்திரை என்று செல்லமாக அழைத்தார். அவர் ஒரு நாளைக்கு ஆயிரம் முறை "துங்கபத்திரை" என்று கூவி மகளை அழைப்பார். அப்போதெல்லாம் அவருக்கு வடக்கு எல்லையின் நினைவு வரும். கதையின் மகுடத்திற்கு இது தவிர வேறு காரணங்கள் இல்லை.

குறிப்பிடத் தகுந்த முன்னேற்பாடுகளுடன் உற்சாகமாக எழுதிய நாவல் இது. வரலாற்றுப் புதினங்களைத் தொடர்ந்து எழுதுவேனா என்பது இதைப் படிப்போரின் எண்ணிக்கையைப் பொறுத்தது.

எஸ். எஸ். தென்னரசு

# துங்கபத்திரை

## 1

வண்ண முந்தானையின் மென்மையான தழுவலில் ஒண்டிக் கிடக்கும் வாலைக் குமரியின் வசீகர உடலைப் போல், துங்கபத்திரா நதியின் அரவணைப்பில் விஜய நகரம் மணக்கோலம் பெற்று விளங்கியது. தலைநகரை அமைத்த திருச் செல்வர்கள் எதிரிகளின் போர்த் திட்டங்களைத் துல்லியமாகக் கணக்கிட்டுத்தான் கட்டியிருக்க வேண்டும். மையத்தில் திலகமாக விளங்கிய அரண்மனையைச் சுற்றி ஏழு கற்கோட்டைகள் கம்பீரமாக வளர்ந்து நின்றன. ஒரு கோட்டை மதிலுக்கும் இன்னொரு கோட்டை மதிலுக்கும் இடையில் ஏழு கல் தூரம் இருந்தது. விளைநிலங்கள், வீரர்களின் இல்லங்கள் முதலியன முதல் மூன்று கோட்டை மதில்களுக்கிடையில் அமைந்திருந்தன. மிகுதியுள்ள மதில் சுவர்களுக்கிடையில் விலை உயர்ந்த ஆடை ஆபரணக் கடைகள் அமைக்கப்பெற்றிருந்தன.

செல்வத்திற்கும் செழிப்பிற்கும், அமைதிக்கும் அரசியல் நெறிக்கும் பெரும் புதையலாக விளங்கிய விஜயநகரப் பேரரசிற்குக் கிருஷ்ணதேவராயர் மகுடபதியாக பொறுப்பேற்றுக் கொண்ட காலம் நடந்து கொண்டிருந்தது. அரசர்க்கு அரசன் ராயர் எழுதிய

'ஜாம்பவதி பரிணயம்' என்னும் நாடகத்தைப் புகழ் பெற்ற பம்பாவதி ஆலயச் சன்னதிக்கு எதிரே அரங் கேற்றுவதற்கான சிறப்பான ஏற்பாடுகள் நடைபெற்றுக் கொண்டிருந்தன. பொழுது புலர்ந்தால் மேளம் கொட்ட இருக்கும் திருமண வீட்டைப் போல், அரை குறையாக இதழ் விரித்து அருணோதயத்தை எதிர்நோக்கி இருக்கும் அல்லிக் குளத்தைப்போல், தலைநகரம் அலங்காரத் துடன் தோன்றியது. தெருவெல்லாம் தோரணங்கள்! வீடெல்லாம் கோலங்கள்; ஆலயங்களில் சிறப்பான ஆராதனைகள்! பிரஜைகளின் புன்முறுவலுக்குத் தொண்டு புரியும் மன்னருக்குப் 'பெரும் புலவன்' என்ற பட்டத்தை தரப்போகும் விழா அல்லவா அது! "அந்தப்புரத்து மந்த காசத்தில் திளைத்தபடியே, 'ஆறுகால பூஜை நடைபெறு கிறதா? அறுசுவை உண்டி கிடைக்கிறதா?' என்று கேட்கும் சுகவாசி அல்ல எம் மன்னர்! அவர் வீரர்; விவேகி; கண்டதை, கேட்டதை, வென்றதை, கவியாகப்பாடி இலக்கியமாக வடிக்கும் பேராற்றலும் பெற்றவர்" என்று விஜய நகர் மாந்தர் அனைவரும் உவகை பூத்துக் கிடந்தனர்.

* * *

கோயில், கோடான கோடி விளக்கலங்காரத்தோடு திகழ்ந்தது. அரண்மனை வாசலிலிருந்து புறப்பட்டு ஆலயத்து ராஜகோபுரத்தைத் தொடும் நெடும்பாதை வழியாகத் திரண்டிருந்த மக்களின் பேராரவாரத்தோடு மன்னர் கோயிலுக்குள் நுழைந்தார். அவருக்குப் பின்னால் அவருடைய நாடக இலக்கியம் ஒளிவிடும் முத்துப் பல்லக் கில் எடுத்து வரப்பட்டது. ராயர் பட்டத்திற்கு வந்தபின், அப்போதுதான், இரண்டாவது முறையாக பம்பாவதி ஆலயத்திற்கு வந்திருந்தார். அவருக்கு முடிசூட்டு விழா நடந்தபோது ஒரு முறை ஆலயத்துக்குச் சென்றிருக்கிறார். அப்போது அவருடைய முடிசூட்டு விழாவின் நினைவாக விஜயநகர சாம்ராஜ்ய அமைப்பாளர்களான ஹரிஹரர்,

புக்கர் உருவங்களை வெள்ளியில் சிலையாக வடித்துக் கொடுத்தது அவருக்கு நினைவுக்கு வந்தது. ராயர் அதிகாரிகள் புடைசூழ அந்த இடத்திற்குச் சென்றார். அந்தச் சிலைகள் கவனிப்பாரற்று அன்று வைத்த இடத்தி லேயே எண்ணெய் படிந்து கிடந்தன. அது மட்டுமல்ல; அந்த இரண்டு சிலைகளின் அழகிய வெள்ளி மூக்குகள் துண்டிக்கப்பட்டிருந்தன. அருகில் சென்று இந்த அலங் கோலத்தைக் கண்ட ராயரும் அப்படியே ஒரு சிலையாகி விட்டார். உல்லாசத்தைத் துறந்து உருவாக்கிய இலக் கியத்தை மன்றத்திற்குக் கொண்டு வந்திருக்கிறோம் என்ற பூரிப்பில் மிதந்து கொண்டிருந்த அவருடைய இதயத்தையும் முகத்தையும் அந்தச் சிலைகள் கறுக்கி விட்டன. அருகில் நின்ற மண்டலேசுவரர் நாகம நாயக்கர், ராயரின் கவனத்தினை வேறு பக்கம் திருப்ப எண்ணி, "அதோ பல்லக்கும் வந்துவிட்டது; ஏடுகளை எடுத்து வாசிக்க வேண்டுமே! பண்டிதர்கள் முன்கூட்டியே வந்திருக்கிறார்கள்!" என்றார்.

"மண்டலேசுவரரே, இந்த மூலவர்களின் அவயவங்கள் பங்கப் பட்டிருப்பதற்கான காரணத்தை அறிய வேண்டும். திருடர்கள் உடைத்திருப்பார்கள் என்று நான் நம்பவில்லை. மூக்கை உடைப்பதற்குப் போதிய அளவு நேரத்தையும் தைரியத்தையும் பெற்ற திருடன் ஏன் சிலைகளையே தூக்கிப் போயிருக்கக் கூடாது? நமது அரசாங்கத்தை அவமானப் படுத்துவதற்குரிய அறிகுறியாகவே எவனோ ஒரு வினயக் காரன் இந்தச் சிலைகளின் மூக்கைத் தகர்த்து எடுத்துப் போயிருக்கிறான்!"-ராயர் இந்த வார்த்தைகளை அவருடைய மனக்குகையிலிருந்து மிகுந்த விசனத்தோடு அள்ளித் தூவினார்.

ஜரிகைப்பட்டு அணிந்து, சந்தனமும் புனுகும் மணக்க பண்டிதர் ராஜா அய்யர் கூடத்திற்குள் நுழைந்தார்.

"பண்டிதரே, நமது வழிகாட்டிகளின் சிலைகளைப் பார்த்தீரா?" — ராயர் கண் கலங்கக் கேட்டார்.

"ஹ......! பிரபு, இது விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்திற்கே அவமானம்! மனிதனுக்கு மூச்சு முக்கியம்; அந்த மூச்சுக்கு மூக்கு மிக அவசியம்......! விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் மூச்சை அடைத்துவிடுவோம் என்ற இறுமாப்பில் நமது எதிரிகள் இவ்வாறு செய்திருக்கிறார்கள்" என்று அபிநயத்துடன் கூறினார் ராஜா அய்யர். மற்றவர்களுக்கு விகடமாகத் தெரிந்தாலும், பண்டிதர் ராஜா அய்யர் கூற்றில் உண்மை இருப்பதாகவே ராயர் கருதினார். நாகமநாயக்கரும் அதனை மறுப்பதற்கில்லை.

"பண்டிதரே, நீர் கூறுவது முற்றிலும் உண்மை. எதிரிகள் என்றால் யார்? பீஜப்பூர் சுல்தானே நமது பகைவர்? மரியாதை தெரியாதவர்கள்! பகைவர்களில் கூட கௌரவமான பகைவர்களைத்தான் விஜய்நகரப் பேரரசு மதிக்கும் என்பதை அவர்கள் அறியார்கள் போலும்! நாகமரே! பண்டிதர் கூறுவதில் எவ்வளவு தான் உண்மையிருந்தாலும் நாம் முறைப்படி கோயில் நிர்வாகிகளை விசாரித்தே ஆக வேண்டுமல்லவா! ஆலயச் சிப்பந்திகளை தீர விசாரித்து அறிய வேண்டியதை அறிந்து அரசாங்கத்திற்கு தெரிவிக்கும் பொறுப்பை அரியநாதரிடம் ஒப்படையுங்கள்! அதுவும் நாளையே ஒப்படையுங்கள்! அடுத்த கிழமைக்குள் விசாரணையின் முடிவு நமது பேரவைக்கு வந்தாக வேண்டும்!" என்று கூறிவிட்டு ராயர் அந்த இடத்தை விட்டு நகர்ந்தார்.

* * *

நாடக அரங்கைச் சூழ்ந்து மேகம் போல் மக்கள் திரண்டிருந்தார்கள். மன்னர் மக்கள் மத்தியில் அமர்ந்து அவருக்கும் மக்களுக்குமுள்ள தொடர்பையும், நன்னம்பிக்கையையும் வெளிப்படுத்தினார்.

நாடகம் தொடங்கி முதலங்கம் முடியும் கட்டம் வந்தது. ராயரும் அவர் தம் பரிவாரமும் உற்சாகத்தில் மூழ்கி இருந்

தனர். அப்போது அரண்மனைக் காவலன், மக்களுக்கிடையே அமைக்கப்பட்டிருந்த ஒற்றையடிப் பாதை வழியாக மன்னரை நெருங்கிக் கொண்டிருந்தான். முன் வரிசையி லிருந்த பண்டிதர் ராஜா அய்யர்தான் முதலில் அவனைக் கவனித்தார். உடனே இதை அவர் நாகமரிடம் கூறினர். நாகமர் மன்னரைப் பார்த்தார். மன்னர் அவனைக் கவனிக்கு முன் அவன், அவரருகில் வந்துவிட்டான்.

"ருக்மாங்கதா, என்ன இப்படி வியர்க்க வியர்க்க வருகிருய்? அரண்மனை யானைகள் அமைதியாகத்தானே இருக்கின்றனவா?" என்று கேட்டார் பண்டிதர் ராஜா அய்யர்.

"மதுரையிலிருந்து தூதர் வந்திருக்கிருர்; மன்னர் பிரானைச் சந்திக்க வேண்டுமாம்! அவசரமாம்! தூதர் துடிக் கிருர்" என்ருர் ருக்மாங்கதன்.

ராயர் அவசர அவசரமாக அரண்மனைக்கு விரைந்தார். நாள் நட்சத்திரம், சாஸ்திரம் சம்பிரதாயம், சகுனம் இவை களின் ஏகப் பிரதிநிதியாக நிற்கும் இந்து சாம்ராஜ்யத்தின் தலைவராக இருக்கும் கிருஷ்ணதேவராயர் உள்ளத் தில் அன்று நடந்த சம்பவங்கள் மனத்தைக் குடைந்தன.

அரண்மனைக்குள் நுழைந்து, ராயர் நேராக விருந்தினர் விடுதிக்குப் போனர். அங்கே தூதுவன் இல்லை. பாண்டியமன்னன் சந்திரசேகரனே உட்கார்ந்திருந் தான். ராயர் திகைத்தார்.

"வருக சந்திர சேகரரே. நலம்தானே! மதுரையி லிருந்து தூதர் வந்திருப்பதாக அல்லவா சொன்னர்கள்! மடையன், தரம் அறியாதவன்! சேகரரே, வருத்தப்படா தீர்கள். காவலன் புதியவனக இருக்கக் கூடும். அதனல் அவன் விபரம் அறியாது கூறியிருப்பான்" என்று வரவேற்பு ரையைத் தொடங்கினர் ராயர்.

"இல்லை மன்னவரே! காவலன் மீது தவறில்லை; நான் தான் தூதுவனைப்போல் வேடமிட்டிருந்தேன். நான் அவ் வாறு கிளம்பாவிட்டால் மதுரையில் என்னுடைய எதிரிகள் என்னைத் தீர்த்திருப்பார்கள்." சந்திரசேகரபாண்டியன் சொன்னான்.

"மதுரையில் உமக்கு எதிரிகளா? ஏன் அவ்வளவு தூரத்திற்கு விட்டு வைத்தீர்? எதிரிகள் நாலாயிரம் என்றாலும் நான்கு பேரைத் தண்டித்தால் போதுமே! மற்றவர்களெல்லாம் கொற்றத்திற்கு அடிபணிந்து விடுவார் களே" என்றார் ராயர்.

"எதிரிகள் என்றாலும், உள்நாட்டு எதிரிகளல்ல மன்னவரே! திடீரென்று பாண்டியநாட்டின் மீது சோழர்கள் படையெடுத்துவிட்டார்கள், நான் எதிர் பார்க்கவே இல்லை!"

"என்ன! வீரசேகரரா இந்த அநீதியைப் புரிந்தார்! என்னால் நம்பமுடியவில்லையே! ஒரே நாட்டில் ஒரே மண்ணில் இவ்வாறு ஓராயிரம் பிணக்குக்கள் இருந்தால் அயலார் புகுந்து ஏன் நம்மை வெற்றிகொள்ள மாட்டார் கள்?"—ராயர் பெருமூச்சு விட்டுப் பேசிக்கொண்டிருக்கும் போது பண்டிதர் ராஜா அய்யர் அங்கே வந்தார்.

"ஜெய விஜயீபவ! சக்கரவர்த்தி பாண்டியருக்குக் கிரகம் சரியில்லை சோழனுக்கு இது நல்லநேரம். நேர பலனைப் பாராமல் நாம் இதில் தலையிடுவது உசித மல்ல. பாண்டியன் தோற்றால் அந்த அவமானம் நம்மைத் தான் விரட்டிப் பிடிக்கும்!" என்று ஆரம்பித்தார் ராஜா அய்யர்.

"என்ன சொன்னீர்? நமது படை போனால் கூடவா பாண்டியர் தோற்றுவிடுவார்?" என்று உரக்கப் பேசினார் ராயர்.

"ஆம் பிரபு! பலன் அப்படித்தான் பேசுகிறது. இந்த ஏழைப் பார்ப்பான் எப்போதாவது உங்களிடம் இப்படிப் பேசியதுண்டா?" பண்டிதர் பவ்யமாகப் பேசினர்.

"யார் தோற்ருலும் சரி, இதனல் விஜயநகரப் பேரரசுக்கே பெரும் அழிவு வந்தாலும் கவலை இல்லை. அநீதியை எதிர்ப்பதில் ஒருபோதும் தயங்கக் கூடாது."

"ஜெய விஜயீபவ——! படைத் தலைவர்கள் யார்?" பண்டிதர் குறுக்கே கேட்டார்.

"ஒரு படைக்கு விசுவநாதன், இன்னெரு படைக்கு அரியநாதன். போதாதா?"—ராயர் பதிலிறுத்தார்.

"மன்னிக்க வேண்டும் சக்கரவர்த்தி. நான் இவர் களுடைய வீரத்தைச் சந்தேகிப்பதாக எண்ணக்கூடாது. விசுவநாதனும், அரியநாதனும் வல்லவர்கள்தான். ஆனல், போர் அனுபவம் குறைந்தவர்கள்."—ராஜா அய்யர் மறு படியும் எடுத்துரைத்தார்.

"அனுபவம் எதற்கு? ஆற்றல் போதாதா? அதுவும் இரண்டு பேர்! ஒருவன் புலி, இவனெருவன் சிங்கம்! பண்டிதரே கவலையை விடும்! வெற்றி நமக்குத்தான்!" என்று அடித்துப்பேசினர் ராயர்.

"ஜெய விஜயீபவ ...... என் ஆசையை நான் தெரிவிக் கிறேன். ஒன்று தாங்களே படைக்குத் தலைமை வகிக்க வேண்டும்; அல்லது மண்டலேசுவரர் நாகமநாயக்கர் தலைமை வகித்துச் செல்லவேண்டும். சோழனின் ஜாதகத் தைக் கணித்துச் சொல்கிறேன். பிரபு, இதைத் தட்டிக் கழித்துவிடாதீர்கள்."— பண்டிதர், ராயரின் முடிவைத் திருப்பிவிட முனைந்தார்.

"என்ன பண்டிதரே! நீங்கள் கூறுவதைப் பார்த்தால் இன்னும் கொஞ்ச நாளில் சோழன் தென்னாட்டையே கபளீகரம் செய்துவிடுவான் போல் இருக்கிறதே!"

"அடியேன் அபிப்பிராயமா இது? இல்லை, அவன் பலனின் தீர்ப்பு! இல்லாவிட்டால் பாண்டியநாட்டின் மீது ஆக்ரமிப்புச் செய்வானா?"

"உண்மைதான்! அப்படியானால் நாகமரையே அனுப்பி வைப்போம்!"

"இதயம் குளிர்ந்தது எம்பெருமானே! நமது நாகமர் வடிவத்தில் அர்ச்சுனன், வைரநெஞ்சில் இராவணன்......!",

"சந்தேகமென்ன பண்டிதரே, இந்தப் பேரரசின் எல்லையை விரித்தது அவரது வாள்தானே! ஹரிஹரரும் புக்கரும் உடன் பிறந்தவர்களாக இருந்து சாம்ராஜ்யத்தை எழுப்பினர்கள்; நானும் நாகமரும் உடன் பிறக்கவில்லை. அவ்வளவுதான்!" என்று ராயர் கூறும்போது அவரது கண்களில் நடந்து முடிந்த போர்க்களமெல்லாம் முகம் காட்டி மறைந்தன. அகண்ட மார்பு வீங்கி வற்றியது. ஒரு கணம் கனவு கண்டவரைப் போல் இருந்த ராயர் துணுக்குற்று எழுந்தார்.

பாண்டியன் புன்முறுவல் பூத்தான். இழந்த மதுரை, ராயரின் பேருதவியால் மீண்டும் கிடைத்துவிடும் என்ற உறுதி பெற்றான். பாண்டியன் அந்த இடத்தை விட்டு விடைபெறும்போது ராயர் அவனுக்குக் கூறிய ஆறுதல் மொழிகள் அவனைச் சிகரத்திற்குத் தூக்கிப் போய்விட்டன.

நான்மாடக்கூடல் நகர்நோக்கி நாகமநாயக்கர் புறப்பட்டுப் போன அன்றிரவு! கோட்டைக் காவலர்கள் நகரின்

ஒவ்வொரு சுற்று வட்டத்தையும் பார்த்து விட்டு உள் வளைவுக்குள் நுழைந்தார்கள். "இவ்வளவு நேரம் நாகமர் விஜயநகர் எல்லை கடந்திருப்பார்; நாளை மாலைக்குள் காவிரிக்கரை சேர்ந்து விடுவார்" என்று அந்தச் காவலர்கள் பேசிக்கொண்டே சுற்றி வந்தார்கள். கிழக்கு வெளுப்பதற்குச் சில நாழிகைகளே மீதமிருக்கும். அப்போது அரசவையின் முகப்புக் காவலன் ருக்மாங்கதன் வேகமாக வந்தான். கோட்டைக் காவலர் கால்கடுக்க நடந்து அலுத்து பன்னீர் மரத்தடியில் உட்கார்ந்து கால் நாழிகை கூட ஆகவில்லை.

"என்ன ருக்மாங்கதா! என்ன விடியுமுன் வந்து விட்டாய்? உன் முறை தீர்ந்துவிட்டதா!" என்று கேட்டான் கோட்டைக் காவலர்களில் ஒருவன்.

"இல்லை; இருவரும் என்னோடு வாருங்கள். பண்டித மணி ராஜா அய்யரை யாரோ கொலை செய்துவிட்டார்கள். விஜயநகரத்தில் இதுவரை நடைபெற்றிராத விபரீதம் இப்போது நிகழ்ந்து விட்டது. இந்தப் பழி, யார் தலையில் விழுகிறதோ தெரியவில்லை." என்று பேசிக்கொண்டே ருக்மாங்கதன் கோட்டைக் காவலர்களை அரண்மனைக்குள் அழைத்துச் சென்றான். அரசவை நடைபெறும் பளிங்கு மண்டபத்திற்குப் பக்கத்தில் ஒரு மூலையில் மூட்டை ஒன்று காணப்பட்டது. அழுக்குத் துணியால் கொண்ட அந்த மூட்டையில் பண்டிதமணி ராஜா அய்யரின் தலைப்பாகை பிரிந்து கிடந்தது. அவர் ஏட்டுச் சுவடிகளை அடுக்கி வைத்திருக்கும் வெள்ளிப்பெட்டி திறந்து கிடந்தது. ஏடுகள் எதுவும் உருப்படியாக இல்லை. அவர் அணிந்திருக்கும் தங்கக் காப்புகளும் அங்கேயே வளைந்து நெளித்துக் காணப் பட்டன. அவருடைய பொன்னுடை, பாதுகைகள் முப்புரி நூல் முதலியவைகளும் அந்த மூட்டையில் தென்பட்டன. காவலர்கள் ஒன்றும் புரியாமல் திகைத்தார்கள்.

"ருக்மாங்கதா, அரண்மனையில் நெடுநாட்களாக இந்தச் சதி நடந்து வந்திருக்க வேண்டும்! இல்லாவிட்டால் நாகமர் போன அன்றே இந்தக் கொலை நடந்திருக்குமா? நாகமர் என்றைக்குப் போவார் என்று எதிர்பார்த்தே இந்தக் கொலைகாரன் நமது பண்டிதமணியைக் கொன்றிருக்க வேண்டும். கோழைப் பிறவி! இப்போது அவன் என்முன் வந்தால், அவன் மூளையைச் சிதறடித்துவிடுவேன்!'' என்று வீரியம் பேசினான் ஒரு காவலன். அந்த நேரத்தில் மன்னர் துயில் கொண்டிருந்த சித்திரச்சாலைப் பக்கமாகச் செருப்புச் சத்தம் கேட்டது. காவலர் மூவரும் வெவ்வேறு திசைப் பக்கமாகப் பிரிந்து ஓசையைக் கவனித்தார்கள். அந்தக் காலடி ஓசை கொஞ்சம் கொஞ்சமாகக் குறைந்துகொண்டே வந்தது. காவலன் ருக்மாங்கதன் மட்டும் ஓசையைப் பின் தொடர்ந்து அரண்மனைக்குள் நடந்து கொண்டே இருந்தான். கறுப்பு உடை உடுத்திய ஒரு குட்டையான உருவம் இடுப்பில் கத்தியோடு மன்னர் தூங்கும் சித்திரச் சாலைக்குள் அப்போதுதான் அடியெடுத்து வைத்தது. ருக்மாங்கதன் இதைப் பார்த்துவிட்டான். அந்தக் குட்டையான உருவம் மன்னருக்குச் சற்றுத் தொலைவில் ஒரு தாழ்வான கட்டிலில் தூங்கிக் கொண்டிருந்த விசுவநாத நாயக்கனின் அருகில் போய், "வீராதி வீரனே உன் தந்தை நாகமனின் வீரத்தி லும் செல்வாக்கிலும் நம்பிக்கை வைத்து உன் எதிர்காலத் தைப்பற்றி இன்பமான கனவு கண்டு கொண்டிருக்கிறாயா? பரிதாபத்திற்குரிய வாலிபனே, உன்னுடைய மனக் கோட்டை மட்டுமல்ல, விஜயநகரப் பேரரசின் மனக் கோட்டையே இன்று எரிந்து சாம்பலாகப் போகிறது!'' என்று மெல்லப் பேசியது ருக்மாங்கதன் காதில் அரையும் குறையுமாக விழுந்தது. பண்டிதமணியைக் கொன்ற அதே கொலைகாரன்தான் ராயரையும் கொல்ல வந்திருக்கிறான் என்று ருக்மாங்கதன் முடிவு கட்டிவிட்டான். அவனுக்கு மனம் நிலை கொள்ளவில்லை. அவன் விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜி யத்திற்கும் மகமதியப் படைக்கும் நடைபெற்ற பெரும் போர் களில் உயிரை விட்டுப் போர் புரிந்து அழியாத் தழும்பு களைப் பெற்றவன். அதற்கும் மேலாக அவனுடைய

அருமைத் தந்தையை மகமதியர்களின் ஆக்கிரமிப்பிற்குப் பலியிட்டவன். 'ருக்மாங்கதா ஆபத்து வேளையில் ஆலோசனைக்கு இடமில்லை. அண்ணலுக்குப் பக்கம் போய் விட்டான் அந்நியன்' என்று மனச்சான்று அவனை உறுத்தியது. அப்போது, ருக்மாங்கதன் எதிர்பார்க்காத சம்பவம் ஒன்று நிகழ்ந்தது. அதுவரை தூங்குவது போல் பாவனை செய்து கொண்டிருந்த விசுவநாத நாயக்கன், அந்தக் கொலைகாரன் மன்னர் பக்கம் திரும்பியதும் எழுந்து தூணின் மறைவில் நின்றுகொண்டான். ருக்மாங்கதனுக்கு மூச்சு வந்துவிட்டது. சாம்ராஜ்ஜியம் காப்பாற்றப்பட்டு விட்டதாக நினைத்துப் பூரித்தான்.

கொலைகாரன் மேற்கு நோக்கி "ஆண்டவரே, அன்புருவான அல்லாவே! நான் செய்யப்போகும் இந்தக் கொலைக்கு என்னை மன்னித்து பீஜப்பூர் வெற்றிக்கு அருள் புரிவீராக!" என்று வேண்டிக் கொண்டு இடுப்பிலிருந்த கத்தியை உருவினான். அன்று மட்டும் விசுவநாத நாயக்கனும், ருக்மாங்கதனும் இருந்திராவிட்டால் ராயர் இறந்திருப்பார்; விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியம் அன்றோடு அஸ்தமித்திருக்கும்; மகமதியர் ஆதிக்கம் தென்னகத்தில் வேரூன்றியிருக்கும்.

பொழுது விடிவதற்குள் இந்தப் பொல்லாத செய்தி நகர் முழுதும் பரவிவிட்டது. மகமதிய வீரனொருவன் மன்னரைக் கொல்லச் சதி செய்ததை விசுவநாத நாயக்கன் கண்டு பிடித்துவிட்டான் என்று ஆடவரும் பெண்டிரும் கண்ட கண்ட இடங்களிலெல்லாம் பேசிக்கொண்டார்கள். அவர்களில் விசுவநாதனைப் புகழ்ந்து, மன்னரின் ஆயுளை வாழ்த்தாதவர்கள் இல்லை.

* * *

## 2

அரசவை கூடியது. லட்சோப லட்ச மக்களின் இதய பீடங்களில் ஆழப் பதிந்திருந்த கிருஷ்ணதேவ ராயர் கம்பீரமாக அவையில் அமர்ந்திருந்தார். கைது

செய்யப்பட்ட மகமதிய வீரன் ராயரின் எதிரே நிறுத்தப் பட்டிருந்தான். ராயரின் மெய்க்காப்பாளர்களான விசுவாத நாயக்கனும், அரியநாதனும் மன்னருக்கு வலத்திலும், இடத்திலும் இடம் பெற்றிருந்தனர். பண்டிதமணி ராஜா அய்யர் தவிர மற்ற அவைப் புலவர்கள் அனைவரும் அவைக்கு வந்திருந்தார்கள். அரசவையில் எல்லோருக்கும் அந்தக் குற்றவாளியைக் கடுமையாகத் தண்டித்து விடவேண்டும் என்றுதான் விருப்பம். ராயருக்கும் அந்த ஆசைதான் மேலோங்கி நின்றது. ஆனால் ராஜா அய்யரின் மேலான ஆலோசனைக் காக அவர் காத்திருந்தார். அப்போது கோட்டைக் காவலர்கள் அவைக்குள் வந்து கடந்த இரவு கண்டெடுத்த துணி மூட்டையை மன்னர் முன் படைத்தார்கள். சபை அதிர்ச்சி அடைந்தது; அதிலிருந்த பொருள்களைப் பார்த்து.

"இந்தக் கொடியவன்தான் நமது பண்டிதமணியை யும் மாய்த்திருக்க வேண்டும். இவனைச் சித்திரவதை செய்வதே உகந்த தண்டனை" என்று சபையில் பெருங் கூச்சல் கிளம்பியது.

குற்றவாளி சிரித்தான். அந்தச் சிரிப்புக்குத்தான் எத்தனை அர்த்தங்கள்!

அதுவரை வாய்திறக்காதிருந்த ராயர் பேசத் தொடங்கினர்:

"இந்தச் சபை என் மீது எவ்வளவு அன்பு வைத்திருக் கிறதோ அந்த அளவுக்கு என் வேண்டுதலை மதித்துக் கௌரவிக்கும் என்று நம்புகிறேன். இந்தக் குற்றவாளி நமது பண்டிதமணியின் பிணத்தை நம்மிடம் ஒப்படைத்து விட்டால் இவன் செய்த இரண்டு குற்றங்களையும் மன்னித்து, துங்கபத்திரையின் வடகரையில் அவிழ்த்து விடலாம்" — ராயரின் இந்த முடிவை சபை அரை

மனத்துடன் ஒப்புக்கொண்டது. கூண்டில் நின்ற மகமதிய வீரன் அப்போதும் வாய் நெளியாமல் சிரித்தான். அவன் சிரிக்கச் சிரிக்க ராயர் முகம் சிவந்துகொண்டே வந்தது.

தளபதி சிங்கராயன் கண்களில் ஆவேசம் கொப்பளித்து நின்றது. "சக்கரவர்த்தி, இவன் பைத்தியம்போல் நடித்து பரிதாபத்திற்குள்ளாகப் பார்க்கிறான். இவனைப் பரிசோதிக்க வேண்டும்." என்று இரைந்து பேசிவிட்டு குற்றவாளியின் ஆடைகளைப் பரிசோதித்தான் சிங்கராயன். சபை சிங்கராயனின் துணிகரச் செயலை மிகுந்த அக்கறையுடன் கண்காணித்தது. சிங்கராயன் குற்றவாளியின் ஆடைகளைப் பார்த்துவிட்டு அவனுடைய கையுறைகளைக் கழற்றினான். அதிலிருந்து இரண்டு வெள்ளித்துண்டுகள் 'கணீர்' என்று தரையில் விழுந்தன. "அரசே பார்த்தீர்களா? நமது சாம்ராஜ்யத்தின் மானம்! பம்பாவதி கோயிலில் எழுந்தருளி இருக்கும் நமது மூலவர்களின் மூக்குகள்!" என்று கனல் தெறிக்க முழங்கினான்.

அமைதியே உருவான அரியநாதனுக்குக்கூட கோபம் பீறிட்டு விட்டது. "பெருமானே! இந்தக் கொலைகாரன் நெடுநாட்கள் இங்கு தங்கி இந்தக் கொடுஞ் செயலைப் புரிந்திருக்கிறான், இன்னும், இவனை விசாரிக்கவேண்டும். இவன் சதிக்கு உடன்பட்டு துணைபுரிந்தவர்கள் அனைவரையும் தண்டிக்க வேண்டும். ஒருவன் தப்பினாலும் நமது விஜயநகர அரசு விஷம் கலந்த பாலாகிவிடும்" என்று வேண்டுகோள் விடுத்தான் அரியநாதன். விசுவநாத நாயக்கன் செவிகளில் இந்த உரைகளெல்லாம் ஏறவில்லை. சபையின் நடவடிக்கைகளுக்கு வெகுதூரத்திற்கப்பால் அவனுடைய சிந்தனை விளையாடிக் கொண்டிருந்தது. அரச காரியங்களில் அழைப்பின்றித் தலையிட்டு ஆலோசனைகள் கூறும் பண்டிதமணியைப் பற்றித்தான்

அவனுக்குச் சிந்தனை. விளைவைப் பற்றி அவன் கவலைப் படவில்லை. சபையின் முடிவையும் அவன் நம்பியிருக்க வில்லை. அவன் கருத்தைக் கொட்டிவிட அவன் துடித் தான். "மன்னர் பிரானே, இந்தச் சபையின் அசைக்க முடியாத நம்பிக்கைக்குப் புறம்பான ஒரு எதிர்க் கருத்தை இங்கே நான் வெளியிட விரும்புகிறேன். மாமேதை பண்டிதமணி ராஜா அய்யர் இன்று சபைக்கு வரவில்லை. ஆனால், சபையோ அவர் கொலையுண்டார் என்று கருதுகிறது. அதை நான் நம்பவில்லை. மகமதிய வீரனைப் போல் வேடமிட்டு குற்றவாளியாக நிற்பவன் வேறு யாருமல்ல. நமது பண்டிதமணி ராஜா அய்யர்தான் என்பது என்னுடைய தெளிவான வாதம். குற்றவாளி அவனுடைய குரலை வெளிப்படுத்தாதது இதற்கு ஒரு சான்று!" என்று விசுவநாத நாயக்கன் அவனது கருத்தைக் கக்கிவிட்டான்.

சபையில் பேரலைபோல் சலசலப்பு ஏற்பட்டது. விசுவநாதனின் ஆருயிர் நண்பன் அரியநாதன் தனது நண்பன் பெரும் பழிக்கு ஆளாகி விட்டதாக எண்ணி கைகளை நெறித்தான். துணைக்குரல் கிடைக்காமல் தனிக் குரலைக் கொடுத்துவிட்டு ராயரின் தீர்ப்பை எதிர் நோக்கியிருந்தான் விசுவநாதன். ஆனால் ராயரும் சபை யின் பக்கம் சேர்ந்து கொள்வாரென்று அவன் நினைக்க வில்லை. "விசுவநாதன் வாலிபன். ரத்தக் கொதிப்பில் அவன் பேசுகிறான். சபை அவனை மன்னிக்க வேண்டும்" என்று ராயர் பேசிவிட்டு விசுவநாதனைப் பார்த்தார். அந்தப் பார்வை விசுவநாதனைச் சுட்டுப் பொசுக்கியது. விசுவநாதனின் கண்களில் நீர்வடிந்தது.

இந்த நேரத்தில் ராஜசபையின் கவனத்தை ஓர் அபயக் குரல் கவர்ந்து பற்றியது. பழுக்கக் காய்ச்சிய இரும்புக் கோல்களால் கெடுக்கப்பட்ட புண்ணுனை கண் களையுடைய ஏழை ஒருவன் ஊன்றுகோலின் துணையுடன்

சபையை நோக்கி வந்துகொண்டிருந்தான். அவன் கண்களிலிருந்து ரத்தம் ஆறெனப் பெருக்கெடுத்து ஓடியது.

“சக்கரவர்த்தி! சக்கரவர்த்தி! என் கண்களைப் பாருங்கள் பிரபு! இனி நான் வாழலாமா? புவியாளும் மன்னவரே, கவி எழுதிப் பிழைக்கும் நான் எப்படி வாழ்வேன். நீதி கேளுங்கள்; அந்த நாசக்காரனை பழிக்குப் பழி வாங்குங்கள்” என்று அந்தக் குருட்டுக் கவிஞன் புலம்பினன்.

சபையில் ஒருவர் முகத்தை ஒருவர் பார்த்து அனுதாபம் தெரிவித்துக்கொண்டனர். மன்னர் ராயர் கண் கலங்கிப் போனர்.

“பெரியவரே! உம் நிலைகண்டு சபை ஆருத் துயர் அடைகிறது. அந்தக் கொடியவனைக் கண்டு பிடித்து கடுமையாகத் தண்டிக்க சபை உறுதி கூறுகிறது. நடந்ததைத் தெரிவியுங்கள்! குற்றம் களைய மன்றம் இருக்கிறது. சுற்றம் பாரா நீதிமான்கள் இருக்கிருர்கள். உங்களுடைய துயரத்தைத் துடைக்க, அரசாங்கம் பெருமுயற்சி எடுத்துக் கொள்ளும்: பெரு முயற்சி எடுத்துக் கொள்ளும்!” என்ருர் ராயர்.

“ஆண்டவனே! நான் ஒரு ஏழைக் கவிஞன். அதுவும் மகமதியக் கவிஞன். நாங்கள் எங்கள் பாட்டன் காலத்திலிருந்து இந்த விஜய நகரத்தில்தான் குடி இருந்து வருகிருேம். எங்கள் குடும்பத்தில் இந்து முஸ்லிம் என்ற வேறுபாடு இல்லை; தெய்வத் திரு உருவே! இதுவரை நான் இந்த இந்து சாம்ராஜ்ஜியத்திற்குத் தீங்கு நினைத்ததில்லை. நேற்று அஸ்தமனத்திற்குப் பிறகு, பகல் மேல் இருள் பூசிக் கொண்டிருந்த வேளையில் ஒரு தீயவன் என் இல்லத்திற்குள் நுழைந்தான். இடமளித்து அமரச் செய்தேன். ‘கருப்பட்டி’ என்ருன் அவன். ‘ஆம்’

என்னைக் கருப்பட்டிக் கவிஞன் என்றுதான் எல்லோரும் அழைப்பார்கள். 'என்ன வேண்டும் ஐயா' என்று வினவினேன். 'உமக்கு அல்லாவின்பால் பக்தி இருந்தால், அவன் புகழ் உலகம் முழுவதும் பரவ உனக்குப் பிரியம் இருந்தால், இன்று இரவு நீ எனக்கு ஒரு உபகாரம் செய்ய வேண்டும்' என்றான். 'அதற்கென்ன, செய்கிறேன்!'' என்றேன். இதற்கு அவன் என்ன செய்தான் தெரியுமா? 'இன்றிரவு மகமதியன் வேடமிட்டு விஜயநகர மன்னரைக் கொன்றுவிடப் போகிறேன்' என்றான். 'அடப்பாவி! இந்துவாகப் பிறந்து இந்து சாம்ராஜ்யத்திற்குத் துரோகம் செய்கிறாயா?' என்று இரைந்து கூவினேன் நான். இதைக் கேட்டதும் அவன் சிரித்தான். சிரிப்பல்ல அது பெருமானே! சினம் கொண்ட மலைப் பாம்பின் பெருமூச்சு! உடனே அவன் 'கிழவா! என்னை இந்து என்றா நினைத்தாய்? நன்றாக என் முகத்தைப்பார்!' என்றான். நான் நிமிர்ந்து பார்த்தேன். அவ்வளவுதான், கையிலிருந்த குத்தீட்டியால் என் கண்களைக் குத்திவிட்டு ஓடி விட்டான்! அந்த வேதனையுடன் அவனை எட்டிப் பிடித்தேன். அவனது இருப்பிலிருந்த ஓலை மட்டும் என் கையில் சிக்கிவிட்டது. இதோ இருக்கிறது அந்த ஓலை'' என்று கூறி கருப்பட்டிக் கவிஞன் ஓலையை மன்னர் முன் தடுமாறிக்கொண்டே ஒப்படைத்தான். அவன் ஊர்ந்த பாதை நெடுக ரத்தம் சொட்டுச் சொட்டாக வடிந்து கொண்டிருந்தது.

பனிமலர் போல் நனைந்திருந்த கண்களுக்கு ஓலையின் சாரத்தைப் புரிந்துகொள்ளும் சக்தி இல்லை; குரலில் தடுமாற்றம் இருந்தது.

அன்புள்ள ராஜாக் கிளிக்கு,

நீவிர் இத்தனை ஆண்டுகாலமாக விஜய நகரில் பீஜப்பூர் ஒற்றனாக இருந்தும் இதுநாள்

வரை கிருஷ்ண தேவராயரை தீர்த்துக் கட்ட முடியாதது கவலைக் குரியதே! இன்னும் ஒரு கிழமைக்குள் ராயரின் மரணச் செய்தி நமது சுல்தானை இன்பத்திலாழ்த்த வேண்டும்; அல்லது நீவிர் பீஜப்பூர் வந்து சேர வேண்டும். தாமதம் கூடாது.

இங்ஙனம்,

ஒற்றர் படைத் தலைவன், பீஜபூர்.

குழப்பத்தைக் கிளறிவிட்ட இந்த ஓலையால் குற்றவாளியைக் கண்டு பிடிக்க முடியுமா என்பதை சபையுள் கேள்விக் குறியாக எழுந்தது.

"பெரியவரே, விஜயநகரப் பேரரசுக்குச் சூழ்ந்து வரும் பேராபத்தைக் கவனப் படுத்தியதற்கு அரசாங்கம் உங்களுக்குக் கடமைப்பட்டிருக்கிறது. ஆனால், தங்கள் விழிகளையும் பிடுங்கிவிட்டு என்னையும் கொல்ல எத்தனித்த அந்தக் கொலைகாரனைக் கண்டு பிடிக்க உங்களால் அடையாளங்கள் ஏதாவது தெரிவிக்க முடியுமா?" என்று ராயர் துக்கத்துடன் கேட்டார்.

"அடையாளம் எதற்கு அண்ணலே, அந்தப் பொல்லாதவன் பெயரே எனக்குத் தெரியுமே! அவன் நமது அரண்மனைப் பெருச்சாளி அதிபரே!"

"பெயர் சொன்னால் சபைக்குத் தெரியுமா?" மன்னர் கேட்டார்.

"அவன் பெயரையா சபைக்குத் தெரியாதென்கிறீர்கள்! மன்னிக்க வேண்டும் தேசப் பிதாவே! இந்தப் புனித மன்றம் என்னுடைய வாக்கு மூலத்தில் நம்பிக்கை வைக்க வேண்டும். கேடு நினைக்காதவன், எவருக்கும் ஊறு விளைவிக்காதவன், ஏடும் எழுத்தாணியும் தவிர ஏதொன்றும் அறியாதவன் தெரிவிக்கிறேன்; அந்தக் குற்றவாளி

தொத்துக் கிளியாக மன்னரின் தோள்பட்டையில் நின்று செவியைக் கடிக்க நினைத்தவன்; தொண்ணூராயிரம் யானை எதிர்த்தாலும் தோள்வலிமை காட்டி வெற்றிக்கு உத்திர வாதம் கூறும் நாகமநாயக்கர் இல்லாத நேரத்தில் மன்னரின் உயிரைக் குடிக்க நினைத்தவன்; பூனை போல் குழைந்து வாழ்ந்து பீஜப்பூர் கொடியை விஜயநகர்க் கோட்டையில் பறக்கவிடத் திட்டமிட்டவன். அவன் யார் தெரியுமா? அவையோரே, உண்மையைச் சொல்ல துணிந்த மைக்கு என்னை மன்னியுங்கள். அவர் பெயர் பண்டிதமணி ராஜா அய்யர்! ராஜா அய்யர்!! ராஜா அய்யர்!!! என்று கதறிக் கதறி சபையில் விழுந்தான் அந்தக் கிழவன்.

மன்னன் தலையில் இடி விழுந்ததுபோல் இருந்தது. தேள் கொட்டிய தொட்டில் குழந்தை போல் சபை வீறிட்டுக் கத்தியது.

அதுவரை குற்றவாளிக் கூண்டில் அமைதியாக நின்ற அந்த மகமதிய வீரன் பலமாகச் சிரித்தான். அந்தச் சிரிப்பொலி பண்டித மணியின் குரலைச் சபைக்கு நினைப் பூட்டியது. மன்னரும் அதைக் கவனித்தார். அவர் மனம் இருப்புக் கொள்ளவில்லை. எழுந்தார். "இந்துவாகப் பிறந்த நீ மகமதியன் வேடமிட்டு என்னைக் கொல்ல வந்த காரணம் என்ன? நீ ஒரு மகமதியனாக இருந்தால் நான் மகிழ்ந்திருப்பேன். எதிர்நாட்டான், எவனையும் கொல்ல நினைப்பதுண்டு என்று அமைதி பெறுவேன். நீ ஓர் இந்து! பெரும் புலவன்! பண்டிதமணி! நீ ஏன் என்னைக் கொல்ல எத்தனித்தாய்? நீ சொல்" என்று ராஜா அய்யரைப் பார்த்துக் கேட்டான் மன்னன்; ராஜா அய்யர் பதில் சொல்ல வில்லை. ஊமையாக நின்றார். தரையில் சாய்ந்து கிடந்த குருட்டுக் கிழவன் தலையைத் தூக்கிப் பேசினான். "நன்றாக மகிழுங்கள் மன்னவரே, நன்றாக மகிழுங்கள்! அவன் இந்து அல்ல! மகமதியன்! இந்துவாக நடித்தான்! இது நூற்றுக்கு நூறு மெய் மகாராஜா! என்னை நம்புங்கள்! குற்றுயிராகக் கிடக்கும் கருப்பட்டிக் கவிஞன் கொற்றவனைக் காத்த

பெருமையுடன் கண்களை மூடுகிறேன்" என்று கூறிவிட்டு அந்தக் கவிஞன் தரையில் தலையைச் சாய்த்தான். மறுபடி அவன் எழுந்திருக்கவில்லை.

மன்னரால் இந்தத் துயரத்தைத் தாங்க முடியவில்லை. நன்றியுள்ள பிரஜையின் சாவும், நண்பனைப் போல் நடித்தவனின் துரோகமும் விஜயநகரப் பேரவையை அன்று வாட்டி எடுத்து விட்டன. அவைப் புலவர்கள் ஆளுக்கொரு தீர்மானத்தைக் கொண்டு வந்தனர். மன்னர் எதற்கும் தலைசாய்க்கவில்லை. ஆகாய வீதியில் பறந்து கொண்டிருந்த அவருடைய உருக்குலைந்த சிந்தனை, சபையிலிருந்த விசுவநாதனையே வட்டமிட்டுக் கொண்டிருந்தது. "பண்டிதமணி தான் மாறு வேடத்தில் வந்து மன்னரைக் கொல்ல முயன்றிருக்கிறார்" என்று விசுவநாதன் தெரிவித்ததை நினைந்து நினைந்து அவர் வியப்பிலாழ்ந்திருந்தார். சபையும் அதை நினைத்துப் பார்க்காமலில்லை. எதிலும் அடக்கமாகப் பேசும் அவைப் பெரும் புலவர் அல்லாசானி பெத்தன்னு பேச எழுந்தார். சபை அவருடைய கருத்தைக் கேட்க நிமிர்ந்து உட்கார்ந்தது.

"வீர பரம்பரையில் தோன்றிய நமது இளைஞர் விசுவநாத நாயக்கர் விஜயநகரப் பேரவையின் பாராட்டுதலுக்குரியவர். புலவர் குழுவின் சார்பில் சர்வ வல்லமை பெற்ற நமது சக்கரவர்த்தியின் கவனத்திற்கு ஒரு வேண்டுகோளைச் சமர்ப்பிக்கிறேன். மன்னவரின் உயிர் காத்த விசுவநாத நாயக்கருக்கு அரசாங்கம் வெகுமதி அளிப்பதோடு, பதவி உயர்வும் கொடுத்து கௌரவிக்க வேண்டும். அத்துடன் இன்னொரு துணைக் கோரிக்கை. இந்தக் குற்றவாளி ராஜா அய்யரை நமது கோட்டையின் எதிரிலுள்ள சதுக்கத்திலிருக்கும் இரும்பு கூண்டில் அடைத்துப் போடவேண்டும். அய்யர் சாகும்வரை அதற்குள்ளேயே கிடந்து உழல வேண்டும். அப்போதுதான் குறுகிய பரப்புள்ள கூண்டிலடைபட்டுக் கிடப்பதைக் காட்டிலும் நாக்கை அறுத்துக் கொண்டு செத்து விடலாம் என்ற

எண்ணம் இந்த அய்யருக்குத் தோன்றும். சதிகாரர்களுக்குச் சரியான தண்டனை இதுதான்" என்றார்.

சபை இதை ஏற்றது; சக்கரவர்த்தியும் ஆக்ஞை பிறப்பித்து விட்டார்.

வண்ண மயிலின் தோகை போன்ற வசீகர முதுகுத் திரை தரையில் தவழ, ராயர் எழுந்து நடந்தார்.

அரியநாதனும் விசுவநாதனும் அவரைப் பின் தொடர்ந்தனர்.

# 3

அரண்மனையைச் சுற்றிய அரசர் வீதியில் ஒரு கருங்கல் மாளிகை. நடந்து முடிந்த நாடக அரங்கைப்போல் அந்த மாளிகை வெறுங் கூடாக இருந்தது. உள்ளே ஒரு பெண்— முதுமையைத் தொடும் வயதினள்; விரிந்த மார்புடைய ஒரு புஜபல பராக்கிரமசாலியின் உருவப் படத்திற்கு மாலை அணிவித்து ஆனந்தக் கண்ணீர் வடித்துக் கொண்டிருந்தாள். அவள் அணியும் மஞ்சளும், குங்குமமும் நிலைக்க வேண்டிய ஆசை அவளுடைய ஏக்கத்தில் ஒளிந்து கொண்டிருந்தாலும், அதையெல்லாம் மிதித்துத் துவைத்துவிட்டு வேறொரு சபலம் பீறிட்டுக் கிளம்பி நின்றது. தந்தையைப் போல் மகன் புகழ்பெற வேண்டும்; வீரன் என்ற பட்டத்தைப் பெற்று அரசரின் அன்பைப் பெறவேண்டும். என்பதே அந்தப் பெண்மணியின் தணியாத ஆசையாக இருந்தது. அவள், இதை அந்த உருவப்படத்தின் எதிரே நின்று, வேண்டுகோளாகக் கேட்டுக் கொண்டு நின்றாள். அப்போது விசுவநாத நாயக்கன் உள்ளே நுழைந்தான். அவனது முகத்தில்தான் என்ன கவர்ச்சி; என்ன உற்சாகம்!

"அம்மா, முதல் வெற்றி எனக்குத்தான்! பிறகுதான் அப்பாவுக்கு" என்று கூவினான்.

"உன் தந்தை இனி வெற்றிபெற வேண்டியது என்னடா இருக்கிறது? பெற வேண்டிய வெற்றிகளையெல்லாம் பெற்று விட்டார். மன்னர் அவருக்குச் சூட்ட வேண்டிய விருதுகளை யெல்லாம் சூட்டி விட்டார்; இனி நீதானடா கண்ணே உன் தந்தையின் பெயரைக் காப்பாற்ற வேண்டும்" என்று வாஞ்சையுடன் அடுக்கிக் கொண்டே போனாள் அந்தப் பெண்மணி.

"அம்மா, உனக்குச் செய்தி தெரியுமா? பண்டித மணி ராஜா அய்யர் ஒரு மகமதிய ஒற்றன். நமது மகிபரைக் கொல்லுவதற்கு இத்தனை நாள் அவன் மாறு வேடம் போட்டு உலவி இருக்கிறான். நேற்று இரவு நான்தான் அவனைப் பிடித்துக் கொடுத்தேன். அதற்காக இன்று, ராஜ சபையே என்னைப் புகழ்ந்தது. பெரும்புலவர் பெத்தன்னா எனக்குப் பரிசுகள் வழங்கி கௌரவிக்க வேண்டு மென்று பேசினார். அஷ்டகஜப் புலவர்கள் யாருமே இதை மறுக்கவில்லை. அப்பா இருந்து இதைப் பார்க்க முடிய வில்லையே என்ற கவலைதானம்மா எனக்கு" என்றான் விசுவநாதன்.

"அப்பா இருந்திருந்தால் இதெல்லாம் ஒன்றுமே நடந் திருக்காது" என்றாள் அவன் தாய்.

"என்னம்மா, இப்படிச் சொல்லிவிட்டீர்கள்! அப்பா இருந்தால் பெத்தன்னா என்னைப் பாராட்டமாட்டாரா? பரிசு கிடைக்காதா?" ஆச்சரியத்துடன் கேட்டான் விசுவ நாதன்.

"நான் சொல்வது புரியவில்லை உனக்கு. அப்பா இருந் திருந்தால் ராஜா அய்யர் மன்னரைக் கொல்லவே எத்த னித்திருக்கமாட்டார். அவர் இல்லை என்று தெரிந்துதான் வந்த காரியத்தை முடிக்கப் பார்த்திருக்கிறான். அல்லது அந்த ராஜா அய்யர்தான் உன் தந்தையை மதுரைக்கு அனுப்பவே ஏற்பாடு செய்திருக்க வேண்டும்" என்று துல்லிதமாகக் கணக்கிட்டுச் சொன்னாள் அந்தப் பெண்மணி.

"அம்மா! எப்படித் தெரிந்தது உங்களுக்கு? சொல்லி விட்டீர்களே! அரண்மனையில்கூட இன்று அப்படித்தான் பேசிக்கொண்டார்கள்!" என்று பரபரப்புடன் கூறினன் விசுவநாதன்.

அப்போது வாசல் கதவை யாரோ தட்டினர்கள். குலமரபுப்படி விசுவநாதன் தாயார் மறைவிடத்திற்குப் போய் விட்டாள். விசுவநாதன் வாசல் கதவைத் திறந் தான். அவைப்புலவர் தூர்ஜதி உள்ளே நுழைந்தார். எவரையும் நிலைகுனியச் செய்யும் அவருடைய படர்ந்த நெற்றியும், ஆழ்ந்த எண்ணங்களை எதிரொலிக்கும் பார்வை யும் விசுவநாதனையும் பக்தனாக்கி விட்டன. மிகுந்த மரியாதை யுடன் புலவரை உள்ளே அழைத்துச் சென்று அமரவைத்து சுவை நீர் படைத்தான். தூர்ஜதி இதற்கு முன் பலமுறை நாகமரைச் சந்தித்து ராஜகாரியங்களைப் பற்றிப் பேச அங்கு வந்திருக்கிறார். ஆனால் நாகமநாயக்கர் இல்லாதபோது வருவது இதுதான் முதல்முறை. விசுவநாதன் இதை உணர்ந்து கொண்டான் என்பதை அவனது வரவேற்பும், உபசரணையும் புலப்படுத்தின.

"விசுவநாதா, அரசருக்கு இன்று உன் மேல் அளவு கடந்த பிரியம். அகம் குளிர, முகமலர உன்னையே பார்த் துக் கொண்டிருந்தார். எனக்கும் பூரண திருப்தி"—தூர்ஜதி யார் நளினமாகப் பேசத் தொடங்கினர்.

"பெரியவர்களின் அன்பிற்குத்தான் நான் தவம் கிடந் தேன் புலவர் பெருமானே! அதுவே எனக்குப் பெரும் பரிசு" விசுவநாதன் மிகுந்த அடக்கத்துடன் சொற்களை விழுங்கி விழுங்கி அவிழ்த்து விட்டான்.

"விசுவம், ஒன்றை மறந்து விடாதே! இனிமேல்தான் நீ எச்சரிக்கையாக இருக்க வேண்டும். அரசன் அன்பும் அரவத்தின் பாசமும் ஒரே தன்மை உடையது. அச்சம், அயர்வு அபிலாஷை எதுவும் இனிமேல் உன்னிடம் தலைக்

காட்டக்கூடாது. மன்னரின் அன்பைப் பெற்றவன். மற்ற வர்களின் பொருமைக்கு ஆளாவது அரண்மனை மரபு. எந்த உட்பகைக்கும் கட்டுப்படாமல் இருக்க வேண்டும். இன்று நீ எவ்வளவு பரவசப்படுகிருயோ அந்த அளவுக்கு ஆயிரமாயிரம் கண்கள் உன்னுடைய நடவடிக்கைகளைக் கண்காணிக்கத் தொடங்கிவிடும் என்பதையும் கவனத்தில் வைத்துக்கொள்ள வேண்டும். உன் தந்தை மகாமண்ட லேசுவரர் எனக்கு உற்ற நண்பர். மற்றவர்களிடம் சொல் லாததை யெல்லாம் என்னிடம் சொல்லுவார். கொற்றவன் குடும்பத்து ரகசியங்களைக்கூட நாங்கள் விடிய விடியப் பேசிக்கொள்வோம். வருங்காலத்தில் உன்புகழ் அவர் புகழை உறுதிப்படுத்த வேண்டும்; உன் கீர்த்தியில் தான் அவருடைய கிழப்பருவம் அமைதிபெற முடியும். உலகில் எந்த ரகசியமும், யாருக்கும் தெரியாமல் நெடுநாள் வாழ்ந்த தில்லை. ஆகையால், எந்தக் காரியத்தையும் ரகசியமாகச் செய்துவிடலாம் என்று எண்ணி விடக்கூடாது"—துர்ஜதி யாரின் இந்த அறிவுரையைக் கேட்டுக்கொண்டே நின்ற விசுவநாதனுக்கு இடை மறுத்து ஏதாவது பேசவேண்டும் போல் தோன்றியது.

"மனமறிந்து பிழை செய்ய மாட்டேன். குடும்பத்தின் தரமறிந்து நடக்க முயல்கிறேன்."—ஆலயத்து மூலவிக்ர கத்திற்கு முன்னின்று வரம் கேட்கும் பக்தனைப்போல் விசுவ நாதன் பதில் சொன்ஞன்.

புலவர் சிரித்தார். அந்தச் சிரிப்பில் வினயம் இருந் தது. பால்ய காலத்துக் குறும்பு இருந்தது. "நீ அஞ்சு வதற்கு இடமில்லை. நம் மன்னர் பிழை பொறுப்பார்; மன்னிப்பார். ஆனல் தொடர்ந்து பிழை செய்தால் யார் தடுத்தாலும் விடமாட்டார். விசுவநாதா! இதுவரை செய்ததை மறந்துவிடு! புதுப் பிழை புரியாதே!" என்று விகடத்தோடு பொடி வைத்துப் பேசினர் துர்ஜதியார். இருபொருளில் பேசுவதில் இணையற்றவர் என்று மன்ன ரிடம் பதக்கம் பெற்றவரல்லவா அவர்!

விசுவநாதன் திகைத்தான். புலவரின் பீடிகை அவனது ரத்த ஓட்டத்தைக்கூட தடைசெய்து விடும்போல் இருந்தது. ஓரக்கண்ணுல் அவன் தாயார் மங்கம்மா மறைந்திருந்த அறையைப் பார்த்தான். உள்ளே இருந்தபடி அவள் ஒரு மரப்பொந்தின் வழியாக துர்ஜதியாரின் அறிவுரையைக் கவனித்துக் கொண்டிருப்பது அவனுக்குத் தெரிந்தது. துயரம் ஒருபடி உயர்ந்தது.

"இவர், அவைப் புலவர் தானே, நமது சொந்த வாழ்க்கையில் தலையிட இவருக்கென்ன உரிமை இருக்கிறது என்று கருதி விடாதே! நல்வழி கூறுவது என் தொண்டு. என் வழி முள்வழி என்ருல் நானே அவர்களை நெருஞ்சிக் காட்டில் தூக்கி எரிந்து விடுவேன். எதையும் உன்னிடம் மூடி மறைத்துப் பேச விரும்பவில்லை. நீ என்னிடம் எவ்வளவுதான் மறைத்தாலும் நான் நம்ப மாட்டேன். இதோ பார் விசுவநாதா! அந்தப்புரத்திலிருந்து எனக்கு நம்பகமான தகவல் கிடைத்திருக்கிறது. நீ இளவரசி துங்கபத்திரை மீது வைத்திருக்கும் காதலைத் துறந்து விட வேண்டும். நீ விவரம் அறிந்தவன். குருகுலவாசம் செய்து அந்நிய நாட்டு வரலாறுகளும், அரச தந்திரமும் கற்றவன். எந்த மன்னனுவது அவன் மகளின் காதலை மதித்து அவன் விரும்பிய காதலனுக்கு மணம் செய்து கொடுத்தான் என்று கேள்விப்பட்டிருக்கிருயா? தென்பாண்டி நாடாகட்டும் பொன் கொழிக்கும் சோழதேசமாகட்டும், சேயிழை மலிந்த சேர மண்டலமாகட்டும், எங்காவது அரச குமாரியின் காதல் கை கூடியதுண்டா?" துர்ஜதியார் உணர்ச்சி பொங்கப் பேசினுர். "புலவீர்!" என்று குறுக்கே நிறுத்தினுன்.

"பொறு! இன்னொரு கொடுமை மறந்து விடாதே! எந்த மன்னனும் இதுவரை காதல் குற்றத்திற்காக தன் மகளைக் கண்டிப்பதில்லை. மகா கவிகளைக் கொண்டு காதல் காவியங்களைப் படிக்கச் சொல்லி இன்புற்று மகிழ்ந்த மாமன்னர்கள் கூட அந்தப்புரத்து மோகனுஸ்திரத்திற்கு அடிமைப்பட்ட அப்பாவி வாலிபர்களைத்தான் தூக்கு

மேடைக்கு அனுப்பியிருக்கிறார்கள். இந்த விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தில் எத்தனை எத்தனை வீரவாலிபர்கள் நாட்டுக்கும் நகரத்திற்கும் பயன்படாமல் நாரிமணிகளின் நளினப் பொன் மேனியில் மதிமயங்கி மடிந்திருக்கிறார்கள் என்பதை நான் அறிவேன். இலக்கியத்தில் வரும் தாய் நாட்டின் சிறப்பைப் புகழும் புலவர் அதே இலக்கியத்தில் வரும் காதலையும் மனமுருகப் படித்தின்புறுகிறார். ஆனால், அந்தக் காதலால் நல்லிளங்காளைகள் நாட்டை மறந்து விடுகிறார்களே என்று புலவர் புழுங்கிச் சாகிறார். காதல் வேண்டுமா? நாடு வேண்டுமா? என்று குழம்பித் தவித்துக் கையிலிருக்கும் எழுத்தாணியால் நெஞ்சில் குத்திக் கொண்டு துடிக்கிறார். இந்த வேதனையை நான் எத்தனையோ முறை அனுபவித்திருக்கிறேன்!''

''ஐயா''

''இடையூறு செய்வதாக எண்ணாதே! நண்பரின் மகனுக்கு எதிர்காலத்தைக் காட்டுகிறேன். சக்கரவர்த்தி ராயர்மேல் நமக்கு உள்ள அன்பு குறைந்து விடக்கூடாது; ''நீதி விளக்கேற்றி வைக்கும் மேதை; நாதியற்ற மக்களுக்கு வாழ்வளித்த வள்ளல் என்ற புகழுரைகளுக்கு அவர் பாத்திரமல்லர் என்ற எண்ணம் நமதுள்ளங்களில் தளிர்விட வாய்ப்பளித்து விடக்கூடாது. மன்னர் ராயருக்கும் மகா மண்டலேஸ்வரர் நாகமநாயக்கருக்கும் உன்னால் பகை மூளுமானால், அதைவைத்து எதிரிகள் ஒரு பெருங்காவியமே தீட்டி விடுவார்கள். நாடு துண்டுபடும், நாட்டவர் துன்புறுவர். அன்னியர் புகுவர்; அதன்பயனாய் புண்ணிய விஜய நகரம் நேர்த்தியும் கீர்த்தியும் பெற்ற நேர்மையாளர் பலர் சதியின் பெயரால்,—குற்றச்சாட்டின் பெயரால் மன்னரின் மனத்தாங்கலுக்கு இலக்காகி தண்டிக்கப் பட்டிருக்கிறார்கள்.''—என்று விட்ட இடத்திலிருந்து தொடங்கினார் துர்ஜதி.

விசுவநாதனால் இதற்குமேல் தாங்கமுடியவில்லை. கண்ணீர் பொல பொல வென்று கொட்டியது. புதிதாகக்

கூண்டிலடைக்கபபட்ட கிளியே, சுவைக் கனிகளை வெறுத்து சுதந்திர வாழ்வை எண்ணிக் கண்ணீர் வடிக்கும் போது, ஆர்ப்பரிக்கும் போர்ப்புரவிகளை முறியடிக்கும் ஓர் இளைஞன் கண்ணீர் வடிப்பது தவறல்ல என்று தான் அவன் நினைத்தான். ஒருவன் தன் காதலை மறப்பது புதுப்பிறவி எடுப்பதற்குச் சமம். புதுமணப்பெண் பெற்றோரை மறந்து புருஷன் வீட்டிற்குப் போகும்போது அடையும் மனநிலைக்கும் காதலைத் துறக்கும் வாலிபன் உள்ளத்திற்கும் வேறு பாடில்லை. மணப்பெண் துடிப்பது பாசத்திற்காக; வாலிபன் அலறுவது நேசத்திற்காக!

துர்ஜதி ஆசனத்தை விட்டு எழுந்தார். "என்பணி முடிந்து விட்டது விசுவநாதா! இனி உன் பணிதான்! அந்தப்பணி உன் தந்தை பெயரையும் உன் பெயரையும் விஜயநகர் வரலாறு களங்கப்படுத்தாததாக அமைய வேண்டும். உலகத்தில் எந்த மனிதனும் ஓர் அழகான பெண்ணின் கணவன் என்பதற்காக மரியாதை பெற்றதில்லை. பொழுது விடிந்தால் பொழுது சாய்ந்தால் தினசரி போர் முகங்களைக் கண்டு கொண்டிருக்கும் உன் போன்ற படை வீரனுக்கு உன் குணமறிந்த உத்தமிதான் பத்தினியாக வரவேண்டும். யோசித்து முடிவுக்கு வா. நீ இன்று அநீதிக்குப் பிறகு என்னைச் சந்திக்க முயற்சி செய். நன்வழி கூறுவதே என் தொண்டு! என்வழி முள்வழி என்றால், நானே அவர்களை நெருஞ்சிக் காட்டில் தூக்கி எறிந்து விடுவேன் இது என் குணம்" என் இறுதியாகக் கூறி விட்டு துர்ஜதி விடைபெற்றுக்கொண்டார்.

விசுவநாதன் முகத்தைத் துடைத்துக் கொண்டு அன்னை மங்கம்மா இருந்த அறையைத் திறந்தான். உள்ளே அவள் மயங்கிக் கிடந்தாள். துர்ஜதியின் பேச்சு அவளைத் துவள வைத்து விட்டது. விசுவநாதனின் எதிர்காலத்தைக் கேடு சூழ்ந்து விடுமோ என்று அவள் அஞ்சிக்கிடந்தாள். அவள் முகத்தில் வியர்வை பூத்திருந்தது. விசுவநாதன் நடுக்கத் துடன் அவளைத் தேற்றினான். பதிலுக்கு அவள் எதுவும்

பேசவில்லை. வியர்வைத் துளிகளோடு விழிநீர் சங்கமமாகி இருந்தது.

*   *   *

அரண்மனைக்கு வடக்கே உள்ள தாமரைப் பொய்கையின் கரையில் சித்திரம்போல் ஒரு சாந்துக் கட்டிடம் இருந்தது. பார்ப்பவர்களுக்குப் பரம்பரை பரம்பரையாக அந்த வீட்டில் ராஜ குடும்பத்தினரே வாழ்ந்து வருவது போல் தோன்றும். அவ்வளவு அழகாகவும், எடுப்பாகவும் அந்தவீடு விளங்கியது. முகப்பு வாசலையும், முன் வீட்டையும் இணைக்கும் பூங்காவனத்தில் மல்லிகைப் பந்தல் பட்டுப் போல் விரிந்து படர்ந்து கிடந்தது. சில நேரங்களில் அந்த மல்லிகையின் நறுமணத்தில் கட்டுண்டு, இளவரசி துங்கபத்திரையை பூவேண்டி அனுப்புவதுண்டு. அந்த வீட்டில் முல்லை மொட்டுப்போல் எல்லையில்லா அழகி ஒருத்தி உலவினுள். அவள் கன்னிப்பெண். தன்னிகரில்லா அழகி என்ற கர்வம் வேறு அவளிடம் வளைந்து கிடந்தது. சின்னவயதிலே சுட்டிப்பெண் என்ற பெயரெடுத்தவள். பருவ வயதில் கேட்கவேண்டுமா? மானய் ஓடி, மயிலாய் ஆடி அந்த மாளிகையையே அதிரடித்து வந்தாள்.

கொஞ்ச நாட்களாக அவள் மனத்தில் ஒரு புதிய எண்ணம் குடி புகுந்திருந்தது. வீட்டுப் புரு போல் இருந்த அவள் உள்ளம் கோயில் புருபோல் அலையத் தொடங்கி விட்டது. அமுதம்போல் சமைத்துப் போட்டவள் அலுத்துச் சலித்துச் போனவளைப் போல், உப்பில்லாமல், சுவையில்லாமல் சமைக்கத் தொடங்கினுள். பூஞ்சிட்டுக் களைப்போல் அவள் விழிகள் கணநேரத்திற்குள் பல இடங்களைத் தொட்டுத் தடவித் திரும்பின. எப்போதிருந்து இந்தக் குணம். இந்தக்கோலம்! அவருடைய அகமும் புறமும் சூழப் பரவிக் கிடக்கும் புதிய குறும்புகளை இதழ் விரித்து எத்தனை நாளாயிற்று? தாயில்லாப் பிள்ளையாக அவளை வளர்த்து வரும் அவளுடைய தந்தை துர்ஜதிக்குத் தான் தெரியும்! விசுவநாதன் காதலுக்கு வெடிவைத்து

விட்டு அவரும் இப்போது தான் வீட்டுக்குள் நுழைந்தார். வெற்றி தோல்வி தெரியாமல் அவர் முகம் எண்ணெய் படிந்து இருந்தது. பசித்த வயிறு போல் கண்கள் பள்ளம் பாய்ந்து கிடந்தன.

"கங்கா!"

"அப்பா!"

"தண்ணீர் கொண்டு வா!"

புத்திரி கங்கா வெள்ளிக் குவளையில் பழரசம் கொண்டு வந்து கொடுத்தாள்.

"வினை விதைத்து வந்திருக்கிறேன் கங்கா! விளைச்சல் உனது சாமர்த்தியத்தைப் பொறுத்தது மகளே!" என்றார்.

"வினையா விதைத்து விட்டீர்கள்." — அதிர்ச்சியோடு கேட்டாள் கங்கா.

"பைத்தியக்காரப் பெண்ணே! உலகத்தில் எல்லோரும் புத்திசாலியாகி விடுவார்களா? வினை விதைத்து விட்டு தினை அறுப்பவன் தான் அதிசமர்த்தன். உன் பிதா வினை தான் விதைப்பான்; தினைதான் அறுப்பான்; அஞ்சற்க மகளே" என்றார் துர்ஜதி. படமெடுத்தாடும் நாகத்தைப் போல் அவரது அரை வட்டப் புருவங்கள் குனிந்து நிமிர்ந்தன.

"என்னப்பா பேசுகிறீர்கள்? எனக்கு ஒன்றுமே விளங்க வில்லையே!"

"உனக்கா விளங்காது? நீ ஊரை வளைத்துத் தோரணங் கட்டி விடுவாயே!...கங்கா, நீ தாயில்லாப் பிள்ளை என்பதற்காக தள்ளாத வயதையும் பொருட் படுத்தாமல் உழன்று கொண்டிருக்கிறேன். நீ போயிரு. இப்போது விசுவநாதன் வருவான்! இவ்வளவு நேரம் அவன் மனம் உடைந்து தவிடு பொடியாகியிருக்கும்" என்றார் துர்ஜதி.

கங்கா சிரித்துக் குமுறி விட்டாள். காவிரிபோல் அவள் கண்களில் ஆனந்தக் கண்ணீர் சொரிந்தது.

"கங்கா, ஆடாதே! உன் ஆட்டத்திற்கு இன்னும் அஸ்திரம் பலமாகவில்லை. அவனோ இப்போது அந்தப் புரத்து மோகன லாகிரியில் சொக்கிக் கிடக்கிறான். நீயோ தலைகால் தெரியாமல அபிநயம் பிடிக்கிறாய்."

"உங்கள் மகள் மனம் விட்டுக் கேட்கிறேன். அவர் கிடைக்கவில்லை என்றால், உங்களுக்குப் பின் எனக்கு வேறு துணை ஏது அப்பா?"— கங்கா கெஞ்சினாள்.

"அவன் மறுத்தால் என்னசெய்வது குழந்தாய்?"

"பெருங் கவிஞர் பெத்தன்னாவுக்கே அரும்பெரும் யோசனைகள் கூறும் தாங்களா அப்பா இப்படிப்பேசுவது! அஷ்ட கஜங்கள் மன்னரின் இஷ்டகஜமாக பீடுநடை போட்டு உலவும் தங்களுக்குத் தெரியாத வழியா எனக்குத் தெரியப் போகிறது?"—கங்கா பத்திரகாளி வேஷம் போட்டாள்.

"கங்கா உள்ளத்தைக் கிள்ளாதே" துர்ஜதி அழுத்த மாகக் கூறினார்.

"அப்பா!"

"கங்கா, உனக்குத்தான் சொல்லுகிறேன்."

"அப்பா, நீங்கள் கண்களை அகட்டிப் பார்த்தால் கனல் பொழிகிறது என்கிறார்கள்; குரலை உயர்த்திப் பேசினால் புலி சீறுகிறது என்கிறார்கள்; நெற்றியைச் சுளித் தால், புருவத்தை நெறித்தால் நேர் வைரிகள்கூட சரண் அடைந்துவிடுவதாகக் கேள்விப்பட்டிருக்கிறேன். நிரபராதியைக் குற்றவாளியாக்கும் துணிச்சல், குற்ற வாளியை விடுதலை செய்யும் ஆற்றல் — இவ்வளவு இருந்தும் உங்கள் மகளுக்கு ஏற்றவரை—அவள் விரும்பு பவரை இணங்க வைக்க முடியாதா அப்பா உங்களால்!

அப்பா நீங்கள் மனம் வைத்தால் முடியும்."—கங்கா கண்ணீர் பொங்கப் பேசினாள். குரல் வலிக்கக் கத்தினாள்.

"கவலைப்படாதே கங்கா! நல்வழி கூறுவது என் தொண்டு! என்வழி முள் வழி என்றால் அவனை நானே நெருஞ்சிக் காட்டில் தூக்கி எறிந்து விடுவேன்' என்று அவனிடம் தெரிவித்து விட்டுத்தான் வந்திருக்கிறேன். இதனால் நாகமருக்கும் எனக்கும் தீராப் பகை மூண்டாலும் சரி, ராயர் மதிப்பை நான் இழந்தாலும் சரி, கங்கா உன் கழுத்தில் விசுவநாதனை மாலை சூட வைக்கிறேன். இது சபதம் கங்கா, இது சபதம்!" - கர்ஜித்தார் துர்ஜதி.

"சபதம் தோற்றால்!"—தூபமிட்டாள் கங்கா.

"சபதம் தோற்பதா? நடக்காது கங்கா, உன் உயிரைக் குடிக்கக் கூடிய சபதத்திலா நான் தோற்பேன்?" அடித்துப் பேசினார் துர்ஜதி. கங்கா சிரித்தாள்.

"அப்பா நான் சாகமாட்டேன். சபதத்தில் நீங்கள் தோற்றாலும் நான் சாகமாட்டேன். என் கண்களைப் பாருங்கள்; உங்களுடைய கண்கள், நெற்றியைப் பாருங்கள். உங்களுடைய பரந்த நெற்றி. உங்கள் தந்திரம் எனக்கும் உண்டு. உங்கள் சூழ்ச்சி என்னிடமும் இருக்கிறது."—களத்தில் குதித்த வீரனைப்போல் பேசினாள் கங்கா.

"கங்கா என்ன பிதற்றுகிறாய்? உனக்குப் பைத்தியம் பிடித்து விட்டதா?"

அப்பா! விசுவநாதர் நமது இல்லம்தேடி வரவில்லை யானால் உங்களுடைய அறிவுரையை அவர் மதிக்கவில்லை என்று பொருள்." கங்கா—துர்ஜதியின் கெடுமதிக்குச் சூடேற்றினாள்.

துர்ஜதி, கங்காவின் சொற் சிலம்பத்தில் படிந்து விட்டார். துர்ஜதியின் பலவீனத்தைப் புரிந்து கொண்ட அவர் மகள், தந்தையின் கண்களை கனல் என்றாள். அவரது

உயர்ந்த நெஞ்சு நிமிர்ந்தது. விம்மிப் புடைத்தது. வீர சபதம் கூடப் புரிந்து விட்டார். மனிதனை இந்திரன் சந்திரன் என்று புகழ்ந்தால், குணத்தில் நீங்கள் தங்கக் குன்று என்று வர்ணித்தால் அவன் தலை கவிழ்ந்து விடுகிறது. எதிரியையும் அவன் மன்னித்து விடுகிறான். கஞ்சனும் வள்ளலாக மாறிவிடுகிறான்.

பொழுது புலர்ந்தது. படுக்கையிலிருந்து கண் விழிக்கும்போது விசுவாமித்திரனைப்போல் வெடுவெடுவென்று பேசினார் துர்ஜதி.

"கங்கா, ருத்திர தாண்டவம் தொடங்கி விட்டது. இனி மித்திர பேதம் பார்ப்பது இழுக்கு. இப்பொழுதே போகிறேன். சிங்கராயனைப் பார்த்துச் செய்ய வேண்டியதைச் செய்கிறேன்" துர்ஜதி பூபாளம் பாடத் தொடங்கினார்.

"சிங்கராயருக்கும் விசுவநாதருக்கும் உறவு அதிகமப்பா. சிங்கராயர் சொன்னால் விசுவநாதர் கேட்பாராக்கும்......!" தாகத்தோடு பேசினாள், கங்கா.

"நன்றாகச் சொன்னாய். கீரியும் பாம்பும் கூடி விளையாடலாகுமா? பாலைக் குடிக்காதே என்று பூனையை கேட்டுக் கொள்வதற்கு வாலைச் சுற்றிவரும் நாயிடமா சிபாரிசுக்குப் போவார்கள். நம் எதிரிக்கு எதிரியை நாம் புகழ்ந்தால் நம் எதிரி இணங்குவான்; உள்ளம் கலகலத்துப் போகும். கங்கா—என் அருமை மகளே, உன் தந்தை என்ன செய்யப் போகிறான் என்பதைக் கவனி. படைக்குள் பிளவு, கட்சி—உட் கட்சிப் போராட்டம், அரண்மனைக்குள்ளேயே குழப்பமெல்லாம் நடக்கப் போகிறது. என்றைக்கு ஒரு வாலிபப் பயல் என் சொல்லை மதிக்க வில்லையோ அவனை விட்டு வைப்பது தவறு! கங்கா கதவை மூடிக்கொள்!

வேலை இல்லை யென்றால் மல்லிகை எடுத்து மாலை தொடுத்துக் கொண்டிரு நள்ளிரவானாலும் நான் போன

காரியத்தை சித்தி பெருமல் திரும்பமாட்டேன். பதனம் கங்கா! பதனம்'' என்று கூறிவிட்டு, துர்ஜதி வெளிக் கிளம்பினுர். அவருடைய பாதக் குறட்டின் ஓசை விசுவ நாதனின் குதிரை நடைபோல் இருப்பதை எண்ணி கங்கா புளகாங்கிதம் அடைந்தாள்.

*　　　　*　　　　*

தளபதி சிங்கராயன் தர்பாருக்கு ஆயத்தமாகிக் கொண்டிருந்தான். பொன்மயமான முத்திரைகள் பதித்த நீலவர்ணப் பட்டாடைகள் தளபதியின் கம்பீரத்திற்கு சவால் விட்டன.

துர்ஜதியார் உள்ளே நுழைந்தார். "வாழ்க நின் புகழ்!'' என்று இச்சகமாகப் பேசிக் கொண்டே புகுந் தார்.

"வருக இளம்பருதிக்கு முன்னே இன்று இலக்கியத் தைப் பார்க்கிறேன். புலவரே இன்று உமக்குப் பல்லக்கு வரவில்லையா?''— சிரித்துக் கொண்டே கேட்டான் சிங்கராயன்.

"ஏன் வராது? நான் வந்த வேலை பல்லக்கில் வர வேண்டிய வேலை அல்ல. அதனுல்தான் என் பட்டுக் கொடையை மட்டும் எடுத்துக் கொண்டு வந்திருக்கிறேன்.''

"சொந்த அலுவலோ ?"

"சுயநலம் கலந்த பொதுநலத்திற்காக வந்திருக்கிறேன். தளபதியாரே, இதில் நான் வெற்றி பெற்ருல் சாந்தி அடைவேன் : நீர் கீர்த்தி பெறுவீர்,'' என்று ஆரம் பத்திலேயே விசையைத் திருகினுர் துர்ஜதி.

சிங்கராயன் நிமிர்ந்து உட்கார்ந்தான். "விஜயநகரத் தின் துரோகம். இப்படி தலைவிரித்தாடும் என்று நாம் எதிர்பார்க்கவேயில்லை'' என்று துர்ஜதி பேச ஆரம்பித்தார்.

"இனி ஒவ்வொருவரும் விழிப்போடு இருக்கவேண்டும். ராஜா அய்யர் ஒரு மகமதியராக இருப்பார் என்று மதிப் பிடவாவது முடிந்ததா?" என்று மெய் வருத்தம் காட்டத் தொடங்கினன் தளபதி சிங்கராயன்.

"ஓஹோ......நீங்கள் ராஜா அய்யரைக் குறிப்பிடுகி றீர்களா? அதுதான் நடந்துபோன கதையாகிவிட்டதே"— துர்ஜதி அலட்சியமாகப் பதில் சொன்னர்.

"வேறென்ன சொல்கிறீர்கள் எதுவும் புதுக்கதை நடந்துவிட்டதா? யார் அவன்?" என்று வியப்போடு கேட் டான் சிங்கராயன்.

"புதுக்கதைதான். அதுவும் காதல்கதை அல்லவா நடந்து விட்டது. இல்லாவிட்டால் நான் ஏன் துடித்துக் கொண்டு வரப்போகிறேன். அரசர் கேட்டால் ஊன், உறக்கம் கொள்ளமாட்டார். குடியிருந்த வீட்டில் கொள்ளி வைக்கலாமா? அவன் அப்படிச் செய்வான் என்று நான் எதிர்பார்க்கவில்லை." — துர்ஜதியாரின் அடிப்படை தலை சிறந்த இசைவாணரின் ஆலாபனைபோல் இருந்தது.

"புலவரே, மன்னருக்கு இழுக்கு என்ருல் உமக்கும் எனக்கும் ஏற்பட்டது போல் இல்லையா? பகையை வளர விடக்கூடாது. பதிகத்திலேயே பிடுங்கி எறிந்துவிட வேண்டும். விவரமாகச் சொல்லுங்கள்" என்ருன் சிங்க ராயன்.

"மானங்கெட்ட காரியத்தை விவரமாக எப்படி விளக்குவது தளபதியாரே! இளவரசி துங்கபத்திரைக்கும் விசுவநாதனுக்கும், கள்ள உறவு. கண்ணரைக்கண்ட அந்தப் புரச் சிப்பந்திகள் வாயாரப் புலம்பிவிட்டுப் போகிருர்கள். என்னல் துயரத்தைத் தாங்கமுடியவில்லை. இரவெல்லாம் இமை கூட்டவில்லை"—துர்ஜதி பேசும்போது அவரது உதடுகள் துடித்தன.

இதைக் கேட்டதும் தளபதிக்கு நாடி தளர்ந்துவிட்டது.

“அவர்களுக்குள் காதல் இருக்கலாம். பணியாளர்கள் பார்த்திருக்கவும் கூடும். ஆனால், வேந்தர் இதை நம்புவார் என்று நான் எதிர்பார்க்கவில்லை. துர்ஜதியாரே, கொற்றவன் உயிர்காத்த உத்தமன் என்று விஜயநகரம் அவனைப் புகழ்ந்து கொண்டிருக்கிறது; பரிசும் பட்டயமும் தர மன்னர் காத்துக்கொண்டிருக்கிறார். இந்த நேரத்தில் விசுவநாதன் மீது எந்தக் குற்றத்தைச் சுமத்தினாலும் மன்னர் ஏற்றுக்கொள்ள மாட்டார். இளவரசி துங்கபத்திரைக்கும் விசுவநாதனுக்கும் கள்ளக்காதல் வளர்வது உண்மையாக இருந்தாலும், நாம் அதற்கு காலமறிந்து வினை மூட்ட வேண்டும். வெறும் வாயை மென்று கொண்டிருந்த நமக்கு இன்று அவல் கிடைத்திருக்கிறது. அவசரப்படாதீர்கள்” என்றான் சிங்கராயன்.

துர்ஜதியன் முகத்தில் கரிப்புகை படிந்தது. ஆனாலும் அவரது வேகம் தளர்ந்துவிடவில்லை. மனம் வெந்த புண்ணைப்போல் எரியத் தொடங்கியது. உலகில் பலரைக் கோழையாக்கும் தோல்வி, சிலரைப் புலியாக்கி பிராயச்சித்தம் தேடிக்கொள்கிறது. துர்ஜதி நிமிர்ந்து பார்த்தார். சுவரில் எதிரே புலி ஒன்று வாலை முறுக்கிக்கொண்டு நின்றது.

## 4

விசுவநாத நாயக்கனை வேதனை புரட்டிப் புரட்டி வேகவைத்தது. துங்கபத்திரையை மறக்க வேண்டும் இல்லாவிட்டால் தாய்த்திருநாட்டின் கொற்றவன் கூற்றுவன் ஆகிவிடுவான் என்று துர்ஜதி எச்சரிக்கை விடுத்துப் போனது அவனது உள்ளத்தைக் குடைந்துகொண்டே இருந்தது. இதற்கெல்லாம் மேலாக விசுவநாதனை இன்னொரு பயம் வேறு பிடித்து உலுக்கிக்கொண்டிருந்தது. தன்னுடைய காதல் ரகசியம், மதுரைக்குப் போயிருக்கும்

பேராண்மை மிக்க தனது தந்தைக்குத் தெரிந்துவிடக் கூடாது என்ற கவலைதான் விசுவநாதனை தீராத சோகத்தில் தள்ளி வைத்திருந்தது. அச்சம் ஒரு பக்கம், ஆசை ஒரு பக்கம். தோல்வியின் துயரத்திற்கு மருந்து உண்டு; வறுமையின் பொறுமைக்கு ஆறுதல் கிடைக்கும்; காதல் ரகசியத்தை யாரிடம் கூறி சாந்தி பெறுவது? துங்கபத்திரை ஒருவளைத் தவிர வேறு துணை இருப்பதாக அவனுக்குப் புலப்படவில்லை. வழக்கமாக அவளைச் சந்திக்கும் வெள்ளிக் கிழமை வரும்வரை துர்ஜதியார் அவிழ்த்து விட்டுப் போன சோகப் பெருஞ்சுமையை எப்படித் தாங்கிக்கொண்டு இருப்பது என்பதையே எண்ணி எண்ணி அவன் பெருமூச்சு விட்டுக் கொண்டிருந்தான். அப்போது இரவு வந்து விட்டது. நட்சத்திரங்கள் முளைத்துவிட்டன. நாணம் இருந்த மணப் பெண்ணைப் போல் பிறை நிலவு மிதந்து கொண்டிருந்தது. விசுவநாதன் எதிர்பார்க்கவில்லை. பலகணி வழியாக ஓர் ஓலை விழுந்தது.

அன்புள்ள அத்தானுக்கு,

நலம், நலம் விழைகின்றேன். இன்று இரவு நிலா சாய்ந்த பிறகு தவறாது, மறவாது என்னைச் சந்திக்க வேண்டு கிறேன். அத்தானைக் காண நான் நிலா முற்றத்தில் காத் திருப்பேன். மறந்து விடாதீர்கள் அத்தான்! அவசரம், அவசியம்!

தங்கள்,

துங்கபத்திரை.

துன்பத்தால் சருகாகிக் கொண்டிருந்த விசுவநாதன் இதயத்தில் இந்த மடங்கல் தண்ணீர் தெளித்தது. கண்ணீர்ப் பெருவெள்ளத்தில் அடித்துக்கொண்டுபோன கடந்தகால இன்ப நினைவுகளை அவன் மனக்கண் முன் நிழலாட விட்டது. நகரம் துயில் கொண்ட பிறகு துங்கபத்திரையோடு அவன் நெளிந்தும், வளைந்தும், புரண்டும், சுருண்டும், துள்ளியும், தோய்ந்தும் விளையாடிய சம்பவங்கள் அவன் உடம்பில் சோர்ந்து கிடந்த ரத்த ஓட்டத்தை ஆர்த் தெழுந்து ஓடச்

செய்தது. அணி மிகு பெரும் கோலம் பூண்டு அத்தாணி மண்டபத்திற்குப் போகும் அரசனைப்போல் காவலர் இழை யும் கன்னி மாடம் செல்ல ஆயத்தமானர்.

அமைதியான இரவு நேரம்- குளிர்ந்த நிலவு. அல்லி ராஜ்யம் நடத்தும் இரவு நேரம். நந்தவனத்து கன்னிப் பூக்களின் நறுமணம் வாடைக் காற்றையும் அமிழ்த்திவிட்டு சபதம் கூறி வந்தது. கவிகள் கண்டால் எளிதில் விட்டுவிட மாட்டார்கள். அழகு பெண்களிடம் இல்லை. அமைதியில் தான் இருக்கிறது என்று பாடத் தொடங்கி விடுவார்கள். தனது ஐராவதம் தேவேந்திரன் தேவமாதர்களுடன் விளையாடப் போனது இது போன்ற இரா காலத்தில்தான் என்று வர்ணிக்கவும் தலைப்பட்டு விடுவார்கள். முதுமைக்குச் சபலத்தையும், வாலிபத்திற்கு வெறியையும் திணிக்கும் சுவை யான பொழுதில் விசுவநாத நாயக்கன் அந்தப்புரத்திற்குப் போனன். விஜய நகரத்திலுள்ள ஒவ்வொரு மரத்திற்கும், மதிலுக்கும் கண்கள் இருப்பதாகவே அவனுக்குப்பட்டது. கிளிகள் சிறகடித்தது காவலர்களின் பேச்சுக் குரலாக உறுத்தியது. நடுங்கிப் போனன். மனந்தான் ஈகையைப் பிறப்பிக்கிறது; அன்பை வளர்க்கிறது. அதைப் போல் வீரத்தைச் சுரப்பதும் மனம்தான். மனம் பீதி கண்டிருக்கும் போது பரந்த மார்பும் புஜபலமும் பயன்படுவதில்லை. அழுகித் தொங்கும் வெள்ளரிப் பழத்தைப் போல் உடம்பு கலகலத்துப் போகிறது.

விசுவநாதன் அந்தப்புரத்துக் கோட்டைச் சுவரை நெருங்கும்போது, மயக்கம் கண்டவனைப்போல் நடந்தான். சொந்தமில்லாத சொத்தைத் திருடப்போகும் கொள்ளைக் காரனைத்தான் அவன் தன்னை நினைத்துக்கொண்டான். அவன் அந்தப்புரத்திற்குள் நுழைந்து நிலாமுற்றத்தை அடையும்போது இளவரசி குறிப்பிட்ட நேரம் வந்துவிட்டது. வாடிக்கையாக அவள் வரும் ரகசியப் பாதைப் பக்கமாக விசுவநாதன் உட்கார்ந்து இருந்தான். அவள் வருவதாக இருந்தால் மாடத்தில் விளக்கு எரியும்; மல்லிகை

மணக்கும்; திராட்சை பழங்கள் உதிர்ந்து விழும். அன்று இந்த அறிகுறிகள் எதையும் காணோம்.

கிழக்கு வெளுக்கப் போவதை உணர்த்த மேகத் திட்டுக்களில் சாம்பல் பூக்கத் தொடங்கியது. அலுத்துச் சலித்துப் போன விசுவநாதன் சாளரத்தை அண்ணாந்து பார்த்துக் கொண்டிருந்தான். திடீரென்று அந்தப்புரத்தின் ஒரு மூலையிலிருந்த மனோரஞ்சிதப் பந்தல் ஆடியது. விசுவநாதன் முகத்தை மூடிக்கொண்டு பன்னீர்மரத்தின் மறைவில் ஒதுங்கிக்கொண்டான். மனோரஞ்சிதப் பந்தல் மறுபடியும் அசைந்தது. கோபத்திற்காளான சந்நியாசியின் சாபத்திற்குள்ளான அபலைப் பெண்களைப்போல் மற்ற செடிகள் எதுவும் ஆடவில்லை; அசையவில்லை; கல்லாய்ச் சமைந்து நின்றன.

விசுவநாதனுக்கு மனம் குழம்பியது. தன்னைப் போல் இன்னொருவன் யாரோ அந்தப்புரத்தில் ரகசிய நாடகம் நடத்தி வருவதாக அவன் நினைத்தான். அது பொய்யல்ல என்பதை அடுத்த கணம் அவன் கண்ட காட்சி உறுதிப்படுத்தியது. இளவரசனைப் போன்ற ஒரு ஆடவனைத் தொடர்ந்து ஒரு பெண்—இருவருமாக மனோரஞ்சிதப் பந்தலுக்குள்ளிருந்து வெளியே வந்தார்கள்; முகம் தெரியவில்லை. ஆடவனின் நடை மட்டும் பார்த்தது, பழக்கப்பட்டது. துரத்திப் பிடித்துவிட முடியும். துணிவில்லை. திருடனைத் திருடன் பிடிப்பதா? விசுவநாதன் திகைத்துப் போனான். இனிமேல் அந்தப்புரத்தில் துங்கபத்திரையை சந்தித்துப் பேச முடியும் என்ற நம்பிக்கையை அவன் இழந்துவிட்டான். ஆனால் இளவரசி ஏமாற்றிவிட்டாள் என்று அவள் மீது அவன் கோபப்படவில்லை. மனோரஞ்சிதப் பந்தலுக்குள்ளிருந்து வந்த காதலர்களைப் பார்த்துவிட்டுத் தான் வெளிவராமல் இருந்துவிட்டாள் என்று விசுவநாதன் திடமாக நம்பினான்.

* * *

"என் கண்களையே நம்ப முடியவில்லை! எதிர்காலத்தை எண்ணிப் பார்க்காமல் இப்படி நடப்பான் என்று நான் நினைக்கவே இல்லை."

"நெருப்பில்லாமலா புகை கிளம்பும்! எங்காவது காதல் இறுதிவரை ரகசியமாக இருந்ததுண்டா? ரகசியம் தெரியும் வரை காதல் உலகத்தை ஏமாற்றுகிறது. தெரிந்த பிறகு உலகம் காதலைக் கொன்றேவிடுகிறது."

"தயவுசெய்து நீங்கள் வெளியில் சொல்லக்கூடாது. நமக்குத் தெரிந்ததோடு இருக்கட்டும். விசுவநாதன் இதை இனிமேல் என்னிடம் மூடிமறைக்க முடியாது. நேரம் வரும் போது அவனைக் கண்டிக்கத் தவற மாட்டேன்."

"நன்மைக்காகத்தான் இதை நான் உன்னிடம் தெரிவித்தேன். நீ இல்லாவிட்டால் நான் மன்னரின் காதிலேயே போட்டிருப்பேன். நம்மைப் போல் அவர் பார்த்திருந்தால் அந்த இடத்திலேயே விசுவநாதனின் தலையைக் கொய்திருப்பார். விஜயநகர் வரலாற்றுக்கு ஒரு மாபெரும் இழுக்கு ஏற்பட்டிருக்கும். நீ எப்படியும் விசுவநாதனின் மனத்தை மாற்றி விடவேண்டும். நீ நினைத்தால்தான் முடியும். அவன் ரகசியம் உனக்குத் தெரிந்துவிட்டது. இனி அவன் உன்னிடம் கடன் பட்டவனைப்போல் நடந்து கொள்வான்; பயப்படுவான்."

"தவறு! நாங்கள் ஒருவருக்கு ஒருவர் அந்நியரல்ல. அவனுடைய பலவீனம் ஒன்று எனக்குத் தெரிந்து விட்டால், என்னுடைய பலவீனம் ஒன்றை நானகை அவனிடம் தெரிவித்து விடுவேன். இந்த முறையை நாங்கள் பின்பற்ருவிட்டால் எப்போதோ ஒருவர்க்கொருவர் எதிரியாகி இருப்போம்; கொலைகூட நடந்திருக்கும்."

"என்னமோ, அரசாங்கத்திற்கு நான் காட்ட வேண்டிய விசுவாசத்தைக் காட்டிவிட்டேன். துரோகம் என்னுடைய பரம்பரைக்கே இல்லை. நான் போய் வரட்டுமா?"

"இப்படியேவா போகிறேன் என்கிறீர்கள்!"

"நல்ல வேளை நினைவுபடுத்தினாய். இப்படியே போனால் என் மகள் கைகொட்டிச் சிரிப்பாள். 'அப்பா இனிமேல் கொஞ்ச நாளைக்கு அம்மாவாகவே இருங்களேன்' என்பாள்."

"உங்களுக்குப் பெண் வேடம் மிகப் பொருத்தமாக இருக்கிறது; வயதே தெரியவில்லை."

"நானும் பெண் வேடம் போடாமல், நீயும் உனது சுய உருவத்தில் வந்திருந்தால் விசுவநாதன் நம்மைப் பார்த்த வுடன் அடையாளம் கண்டுவிடுவான்; கதை கெட்டுவிடும். அவன் நம்மைப் பார்த்துவிட்டாலும் ஒன்றும் புரியாமல் குழம்பவேண்டும் என்பதற்காகத்தான் நான் இந்த வேலை யைச் செய்தேன்."

"அரியநாதனும், துர்ஜதியும்தான் இந்த வேஷத்தில் வந்திருக்கிறார்கள் என்று சந்தேகிக்கவாவது முடியுமா?"

அரியநாதர் மாளிகையில் நடைபெற்ற இந்த உரை யாடல் எவருக்கும் தெரியாமல் நிகழ்ந்தது. துர்ஜதி பெண் வேடத்தைக் களைந்து விட்டுப் புறப்பட்டார். தனது திட்டத் தின் முதற்படி வெற்றிகரமாக முடிந்து விட்டதாகவே அவர் பரவசப்பட்டுக் கொண்டார்.

## 5

"கங்கா...! கங்கா!"

கங்கா கதவைத் திறந்தாள்!

"ஏப்பா, இரவெல்லாமா கவி எழுதினீர்கள்? வீட் டிலிருந்து எழுதக் கூடாதா?"—கங்கா குமங்கையைப் போல் கொஞ்சலாகக் கேட்டாள்.

"கவியா எழுதினேன்? நாடகமல்லவா ஆடிவிட்டு வந்திருக்கிறேன். எல்லாம் உனக்காகத்தான் கங்கா! நெருப்பு வைத்துவிட்டேன். இன்னும் கொஞ்ச நேரத்தில் வெடித்து விடும். கண்ணே கங்கா! வா மகளே உட்கார்!"

"என்னப்பா, நாடகம் என்கிறீர்கள். நெருப்பு என்கிறீர்கள், வெடிக்கப்போகிறது என்கிறீர்கள். எனக்கு ஒன்றும் புரியவில்லை அப்பா! சண்டையைப் பற்றிச் சக்கரவர்த்தி பாட்டு எழுதச் சொன்னாரா?"

"பைத்தியம்! பைத்தியம்! விசுவநாதன் காதல் காட்சியைக் கையும் களவுமாகக் காட்டிக் கொடுத்துவிட்டேன். ஒருபோதும் சமாளிக்க முடியாது. அவ்வளவுதான், அவன் தீர்ந்தான்! அவன் எதிர்காலம் பாழ்! அவனுடைய இன்பக் கனவுகள் தூள்! கங்கா குதூகலப்படு! நலங்கனியும் பாடல் புனையும் சைவப் பெரும் புலவன் நாசவேலை செய்ய ஆயத்தமாகி விட்டானே என்று நினைக்கிறாயா? நிகழ்காலம் என்னுடையது. என் காலத்தில் உனக்கு வாழ்வில்லையானால், எதிர்காலம் உன்னைத் தின்றுவிடும்!" துர்ஜதியின் பேச்சில் ஜ்வாலை பறந்தது.

கங்கா வெகுளி; உணர்ச்சியின் அடிமை. திரும்பத் திரும்பக் குழைந்தாள். அந்தக் குழைவில் கவர்ச்சி இருந்தாலும், பொலிவிருந்தாலும் கள்ளங் கபடமற்ற பேதைமை மேலோங்கி நின்றது.

"ஏப்பா என்னைக் காட்டிலும் இளவரசி அழகா? என்னைக் காட்டிலும் சிவப்பா? நிறைய நகை போட்டிருந்தாளா? கூந்தல் வெகு நீளமோ?"—சிறிதும் வினயமில்லாமல் சிரித்துக்கொண்டே கேட்டாள்.

"அவளை யார் பார்த்தது?"—துர்ஜதி சொன்னார்.

"என்னப்பா, முன்னுக்குப்பின் முரணாகப் பேசுகிறீர்கள்? கையும் களவுமாகப் பிடித்துக் கொடுத்துவிட்டேன், என்று

இப்போதுதான் சொன்னீர்கள். அதற்குள்ளே மறைக்கிறீர்களே!'' என்று இடைமறித்தாள் கங்கா.

''எல்லாம் நீ நற்கதி அடைவதற்காக உன் தந்தை துர்ஜதி செய்த சதி குழந்தாய்! இளவரசி துங்கபத்திரை எழுதியதைப் போல் ஒரு பொய் ஓலை எழுதி விசுவநாதன் வீட்டில் போட்டேன். விசுவநாதன் அதைப் படித்துப் பார்த்துவிட்டு அதன்படி இளவரசியைச் சந்திப்பதற்காக இரவோடு இரவாக அந்தப்புரத்திற்கு ஓடோடி வந்தான். பாவம் காத்துக் கிடந்தான். இந்தக் காட்சியைக் காண்பதற்காக நான் அரியநாதனை அழைத்துக்கொண்டு போனேன். என் பேச்சை முதலில் நம்பாத அரியநாதன் நேரில் கண்ட பிறகு நம்பாமல் இருக்க முடியுமா? மலைபோல் நம்பிவிட்டான். இன்றைக்கே மன்னரிடம் சொன்னாலும் சொல்லி விடுவான், நம் மன்னர் ஒரு மாதிரி!''

''பாவம் நாகமருக்கு ஒரே பிள்ளை செத்துப்போய் விட்டால் என்ன செய்வதப்பா!''

''ஏய் கங்கா! எத்தனை முறை சொல்லியிருக்கிறேன் எதிரியிடம் இரக்கம் காட்டக் கூடாதென்று! போ! உள்ளே போ!'' என்று எரிந்து விழுந்தார் துர்ஜதி. கங்கா உள்ளே போனாள். அப்போது வாசற்பக்கமிருந்து, ''மன்னிக்க வேண்டும். முன்னறிவிப்பு இன்றி வருகிறேன். வணக்கம்'' என்ற குரல் கேட்டுத் திடுக்கிட்டார் துர்ஜதி. தளபதி சிங்கராயன் உள்ளே நுழைந்தான்.

''என்ன தளபதியாரே, தலைவிரிகோலமாய் வந்திருக்கிறீர்கள்? உடல் நலமில்லையோ?''

''உடல் நலத்திற்கென்ன குறை! உள்ளம்தான் சூடேறியிருக்கிறது. நாமொன்று நினைக்க, நம் மன்னர் ஒன்று நினைக்கிறார். நான் பதவியை ராஜினாமாச் செய்ய முடிவு செய்துவிட்டேன்.''—மலை முகட்டிலிருந்து உருண்டு விழும் பாறை போல், வார்த்தைகளைக் கொட்டினான் சிங்கராயன்.

"காரணம்? மன்னருக்கு உம்மீது நம்பிக்கைக் குறைவு ஏற்பட்டுவிட்டதா?"

"விசுவநாதன் நேற்று வரை சிப்பாயாக இருந்தவன், இன்று அவன் வடஎல்லைக் காவற்படையின் தலைவன். அவமானம்! அவமானம்! எனக்கும் அவனுக்கும் வேறுபாடு வேண்டாமா?"—ஆத்திரம் பொங்கப் பேசினன் சிங்கராயன்.

"உண்மைதான். விசுவநாதன், வீரனுக இருந்தாலும் எல்லேகாக்கும் பொறுப்பான பணிக்கு விசுவநாதனைத் தலைவனைகப் போட்டிருக்கக் கூடாது...... எனக்குத் தெரியவே இல்லையே! எப்போது நியமித்தார்கள்?" — துர்ஜதி, சிங்கராயன் கோபத்தில் நெய்யைக் கொட்டினர்.

"புலவரே, அரசரின் ஆலோசனைக் குழுவில் நீங்கள் இடம் பெற்றிருப்பதால் கூறுகிறேன். அரசாங்கத்தின் போக்கு இப்படியே நீடிக்குமானல் விஜ நகரப் பேரரசு உண்மையான ஊழியர் பலரை இழக்க நேரிடும் என்பதை மறந்துவிடக் கூடாது."—சிங்கராயனின் பேச்சில் ஏமாற்றத்தின் எதிரொலி இருந்தது; தோல்வியின் சாயல் தென்பட்டது.

"பதருதீர்கள், மன்னரிடம் இதுபற்றிப் பேசுவோம். ஆனல் ராஜினமா என்ற பேச்சே இருக்கக் கூடாது. அது பலவீனம்! நம் நாட்டுக்கே இழுக்கு. சிங்கராயரே, நான் யார் மீதும் தனி அன்பு காட்டுவதில்லை. என் இதயத்தில் யாருக்கும் இடம் ஒதுக்குவதுமில்லை. யாருடைய நல்ல குணமும் என்னைக் கவர்ந்ததில்லை. நானுக விரும்பி யார் மீதாவது விருப்பம் வைப்பதுண்டு. புத்திசாலிகள் அதைப் புரிந்துகொள்வார்கள். நான் நினைத்தால் உம்மை நாகமர் இருக்கும் இடத்திற்கு உயர்த்த முடியும். 'மகாமண்டலேசுவரர்' என்ற பட்டத்தையும் தேடித் தருவேன்...கங்கா இங்கே வா!" — துர்ஜதி தளபதியிடம் பேசிக்கொண்டே கங்காவை அழைத்தார்.

கங்கா வந்தாள். மங்கா ஒளியுள்ள அவள் விழிகள் தெளிந்த நீருக்குள் அலையும் மீன்களைப் போல் விளையாடின.

"கங்கா தளபதியை வணங்கு! இவர்தான் விஜய நகரத்தின் எதிர்கால மண்டலேசுவரர்! நினைவில் வைத்துக் கொள். உனக்கு ஞாபக மறதி அதிகம்." — துர்ஜதியின் அறிமுகத்தில் வினயம் இருந்தது.

"மன்னிக்க வேண்டும். தங்களுக்கு மகப் பேறே இல்லை யென்று எண்ணியிருந்தேன். கங்கா...கங்கா...!" சுவை கூட்டி அடிக்கடி சொல்லிப் பார்த்தான் சிங்கராயன்.

"ஆம்! கங்காதான் அவள் பெயர். தென்னாட்டில் நதியின் பெயரைப் பெண்களுக்கு வைப்பது மரபு. அதுவு மல்ல, குளிர்ச்சியையும் இன்பத்தையும் எது எது மக்களுக் குத் தருகிறதோ, அதன் பெயர்களையெல்லாம் பெண்களுக்கு வைப்பார்கள். மல்லிகைப்பூ, மகிழம்பூ, மனோரஞ்சிதம் என்று பெண்களுக்குப் பெயர் வைப்பதும் இதனால்தான். பூக்களில் குளிர்ச்சியுண்டு, இனிமையுண்டு! கவிஞர்கள் நிலவைப் பெண்ணாக வர்ணிப்பதும் இதற்காகத்தான்!"— துர்ஜதியின் இந்தப் பெயர் ஆராய்ச்சியை சிங்கராயன் கவனிக்கவில்லை. அவன் ஒரு புது ஆராய்ச்சியில் திளைத் திருந்தான்.

"புலவரே, நிலவில் மலர் பூப்பதுண்டா?" என்று கேட் டான்.

"இதென்ன கேள்வி! நிலவில்தானே பூக்கள் மலர் கின்றன!"

"தவறாகப் புரிந்து கொண்டீர்கள். நிலவின் முகத்தில் மலர் பூப்பதுண்டா என்று கேட்டேன்" என்றான் சிங்கராயன்.

புலவர் சிரித்தார்.

"அதோ பாருங்கள் சுவரில் ஒரு சித்திரம் இருக்கிறது. நிலவு போன்ற கண்கள் மலர்ந்திருக்கின்றன. அதைத்தான் கேட்டேன்" என்றான் சிங்கராயன்.

"அருமையான கற்பனை!" என்று சிரித்தார் துர்ஜதி. அவரருகில் நின்ற கங்கா அதைப் புரிந்துகொண்டு தலையைக் கவிழ்த்துக் கொண்டாள். தான் ஒரு அழகி என்ற கர்வம் அவள் தலையைக் கனக்க வைத்துவிட்டது. பெண் படைப்பு, ஆடவர்களுக்கு நேர்மாறான படைப்பு. ஆடவனை மயக்க, அவன் உள்ளத்தைப் புகழ வேண்டியிருக்கிறது. பெண்ணை மயக்க, அவள் உருவத்தைப் புகழ்ந்தால் போதும். நல்லவன் என்று பெயர்பெற ஆடவன் விரும்பினால், அழகி என்று பெயர் பெற பெண் விரும்புகிறாள். ஒன்றுக்கொன்று எவ்வளவு வேறுபாடு!

சிங்கராயன் கங்காவைப் புகழ்ந்தது அவள் தலையில் பனிக்கட்டியைத் தூக்கி வைத்தது போல் இருந்தது. அவள் உடம்பெல்லாம் சிலிர்த்துவிட்டது. மின்னற்கொடி போல் ஓடி மறைந்துவிட்டாள்.

* * *

## 6

**ம**துரைக்குச் சென்ற நாகமநாயக்கர் அபரிமித வெற்றி அடைந்தார். சோழப் படையை வென்று, வீரசேகரனைக் களத்திலேயே கொன்றுவிட்டார். செழுமை மிக்க சோழ நாட்டை விஜயநகரின் காலடியில் படைத்து ராயர் மைத்துனன் செவ்வப்பரை பிரதிநிதியாக்கினார் நாகம நாயக்கர். பாண்டியனுக்குப் பதி கிடைத்தது. ராயர் மகிழ்ந்தார். சிப்பந்திகளுக்கு இன்பத் தொகை அளித்தார். விஜயநகர் முழுதும் வெற்றி விழாக் கொண்டாட வேண்டுமென்று அவர் தீர்மானித்தார். ஆனால் அவர் எதையும் நினைத்தவுடன் நினைத்தபடி செய்து விடுவதில்லை. அஷ்ட கஜங்களின் ஆலோசனையை அவர் மீற மாட்டார்.

அல்லாசானி பெத்தன்னா தலைமையில் நந்திதிம்மன்னா, துர்ஜதி, மாதய்யகாரி மல்லன்னா, பிங்கள சூரன்னா முதலிய

புலவர்கள் மன்னனின் அழைப்பிற்கிணங்க அவசரக் கூட்டத்தில் கலந்துகொண்டார்கள்.

பெரும் புலவர் பெத்தன்ன மன்னரின் விருப்பத்தை வழி மொழிந்து பேசினர். மகாமண்டலேசுவரருக்கு வரவேற்பளித்துக் கௌரவிக்க வேண்டுமென்று பேசினர். மன்னரின் பொன் முகத்தில் புன்முறுவல் அரும்பி நின்றது, ஆனால் அது நிலைக்கவில்லை. புலவர் துர்ஜதி பேச எழுந்தார்.

''நாம் மதுரையை வெற்றி கொண்டது கடினமான காரியமல்ல. நாகம நாயக்கருக்கு இது எளிதான காரியம். மதுரை வெற்றியை நாம் பெரிதாக மதித்தால்—அதற்கென ஒரு வெற்றி விழா கொண்டாடினல்—எதிரிகள், குறிப்பாக வடநாட்டு வேந்தர்கள் நம்முடைய பலத்தை தவருகக் கணக்குப் போடுவார்கள்! இலுப்பைப் பூவா நமக்குச் சர்க்கரை? மன்னர்பிரானை எனது மாற்று யோசனையை ஏற்றுக் கொள்ள வேண்டுகிறேன். அடுத்த திங்களில் விஜயநகரப் பேரரசின் இரண்டாவது நூற்ருண்டின் நிறைவு விழா வருகிறது. முதல் நூற்ருண்டுத் திருநாள் நம் நாட்டின் தேசீயத் திருவிழாவாகக் கொண்டாடப்பட்டதாக ஏடுகள் கூறுகின்றன. அந்தக் காலத்தில் விஜயநகரம் பலம் பெறவில்லை. நமக்குள்ளேயே ஒற்றுமை இல்லாமல் இருந்தது. பூசல்கள் தலைவிரித்தாடிக் கொண்டிருந்ததாகவும் தெரிகிறது. இப்போது நாம் அப்படியல்ல. விஜய நகரம் இன்று ஒரு வலிமை மிக்க பேரரசு. நமக்கு வாய்த்திருக்கும் மன்னர் — தெய்வம் போல் வந்த துணைவர். அவருடைய காலத்திலே கொண்டாட இருக்கும் இரண்டாவது நூற்ருண்டு விழா உலகத் திருவிழாவாகத் திகழ வேண்டும். அந்த விழா வந்து கொண்டிருக்கிறது. விஜய நகர மண்ணில் தோன்றிய ஒவ்வொரு வீரனின் ரத்தத்திலும் ஊறிப்போயிருக்கும் மல்யுத்த வெறி இப்போது முதற்கொண்டே தலைதூக்கித் திரியத் தொடங்கிவிட்டது. நகரில் எங்கு பார்த்தாலும் மல்யுத்தப் பயிற்சிகள் நடை

பெறுகின்றன. இந்த நேரத்தில் நாம் மதுரை வெற்றிக்கு இன்னொரு விழா—சிறிய விழா நடத்துவது உசிதமல்ல. நாகமரும் அதை விரும்பமாட்டார். அவர் அடக்கம் நிறைந்த மாவீரர். புகழை விரும்பாத பெருந்தன்மையாளர்" என்று துர்ஜதி தீர்மானத்தோடு பேசினார். அவரது குரல் ஆலயமணி ஓசைபோல் ஒலித்தது. இருபதாண்டு காலமாக பெத்தன்னாவின் தலைமையில் துர்ஜதி அரசரின் ஆய்வுக் குழுவில் இடம் பெற்றிருந்தார். ஒரு தடவைகூட பெத்தன்னாவின் தீர்மானத்தை துர்ஜதி எதிர்த்ததில்லை. வெட்டிப் பேசியதில்லை. அரசர் முதல் அத்தனை அதிகாரிகளும் பெத்தன்னாவுக்கு அவ்வளவு மரியாதை கொடுத்து வந்தார்கள். ஆனால் இந்த முறை துர்ஜதி எதிர்த்துப் பேசி விட்டார். ஆம்; பெத்தன்னாவின் தீர்மானம் சபையில் எடுபடவில்லை. நாகம நாயக்கருக்கு தனி வரவேற்பில்லை என்று முடிவாயிற்று. நாகமருக்குச் செல்வாக்கு அதிகரித்தால் விசுவநாதனின் பதவி உயர்ந்துகொண்டே போகும் என்றுதான் துர்ஜதி அவ்வாறு எதிர்த்துப் பேசினாரோ?

சக்கரவர்த்தி ராயர் துர்ஜதியின் தீர்மானத்தை ஏற்றுக் கொண்டாலும், தனது சிறப்பதிகாரத்தைப் பிரயோகிக்காமல் இல்லை. நாகம நாயக்கரின் மதுரை வெற்றிக்கு அவரை மதுரைக்கு மந்திரி யாக்கிவிட்டார் சக்கரவர்த்தி ராயர். சபையில் கையொலி எழுந்தது. பெருந்தன்மை மிக்க பெத்தன்னா துர்ஜதியைத் தட்டிக் கொடுத்து தோல்வியை மறக்கடித்துக் கொண்டார்.

*   *   *

பிறந்த பொன்னாட்டின் இரண்டாவது நூற்றாண்டு விழா தன்னுடைய காலத்தில் வருவதை எண்ணிப் பெருமைப்பட்டார் கிருஷ்ணதேவ ராயர். துயரம் வருகிற போதும் நினைத்தது நடக்கமுடியாமல் போகும்போதும் மக்களின் அன்பை எண்ணி மகிழும் பெரும் குணம் தொடக்கத்திலிருந்தே ராயரிடம் குடிகொண்டிருந்தது. இதனால்தான் அவர் எதையும் உற்சாகத்தோடு செய்ய

முடிந்தது. தமிழ்ப் பெருமக்கள் ராயர் என்றும், தெலுங்கர்கள் ராயலு என்றும், கன்னட மாந்தர் ராறு என்றும், பரிவுடன் அழைப்பதற்குப் பாத்திரமாக விளங்கியதற்குக் காரணமே அவரது சிரித்த முகமும், சினம்கொன்ற தன்மையும்தான்.

ராயருக்கு மல் யுத்தத்தில் அளவு கடந்த பிரியம். தினந்தோறும் காலையில் மேனி முழுதும் நெய் பூசிக் கொண்டு, இரண்டு நாழிகை மல்யுத்தம் செய்துவிட்டுத் தான் குதிரை ஏறுவது வழக்கம். இதற்காகவே ராயர் அவர்கள் அவரது மலையக்கூட மாளிகையில் கைதேர்ந்த மல்லர்களை வளர்த்து வந்தார். போர் விளையாட்டுப் பயிற்சிகளில் அவர் பங்கேற்று இருக்கும்போது, தான் ஒரு சக்கரவர்த்தி என்று நினைப்பதில்லை. லெட்சோப லெட்சம் மக்களின் தலைவன் என்பதையே மறந்துவிடுவார். மேலங்கி இருக்காது. முதுகுத்திரை போடமாட்டார். மல்லர் களுடனும் மற்ற வீரர்களுடனும் மனம் திறந்து பேசுவார். இது போன்ற பயிற்சிக் காட்சிகள் அடிக்கடி மக்கள் கண் களில் படக்கூடாது என்பதற்காகவே அதற்கென ஒரு தனி மாளிகை எழுப்பினார். மலையக் கூடம் என்பது அந்த மாளிகையின் பெயர். கொலு மண்டபம் இருந்த மாளிகை புவனவிஜயம் என்று அழைக்கப் பெற்றது. மலையக்கூடத் திற்கும் புவன விஜயத்திற்கும் தொடர்பு இல்லை. அந்தப் புரம் வேறு தனி. எந்தப்புரம் இருந்து பார்த்தாலும் உள் கட்டிடம் தெரியாமல் உயர்ந்த மதில் சுவர்கள் அதனைச் சுற்றிக் காவல் புரிந்து கொண்டிருந்தன.

அடிக்கொருமுறை அன்னியர் படையெடுப்பாலும் ஆக்கிரமிப்புகளாலும் நொந்து நொடிந்து போன கலா சாரத்தை, துடிக்கும் இளம் வாலிபர்களின் ரத்தத்தை போர் முகத்தில் அள்ளித் தெளித்து அபிஷேகம் செய்து வெற்றி மேல் வெற்றி பெற்று அழியாச் செல்வமாகத் திகழ்ந்த விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்திற்கு இரண்டாவது நூற்றாண்டின் நிறைவு விழா வென்றால், அந்த விழாவை வெறும் திருவிழா என்று கூறிவிடமுடியுமா? தன் குழந்தைக்குப் பிறந்த நாள்

என்றால் ஏழையும் மகிழ்கிறான்; குழந்தையின் குமிண் சிரிப்பில் அவனது குடும்பக் கவலை யெல்லாம், புதையுண்டு போகின்றன. மடியிலே பணம் இல்லாவிட்டாலும் மனத்திலே பரவசம் கூத்தாடுகிறது; குடிசைக்குள்ளேயே இந்தக் குதூகலம் என்றால், ஒரு பேரரசு இரண்டாவது நூற்றாண்டு விழா-சிறப்புக்கு சொல்லவா வேண்டும்! ஒரே கோலாகல மயம்—இன்ப வெள்ளம்!

ஒவ்வொரு விளையாட்டுக்கும் ஆயிரம், பதினாயிரம் என்று பரிசுத்தொகை நிர்ணயிக்கப்பட்டது. கத்திச் சண்டையா அதற்குத் தங்கவாள். வேல் எறிதலா? அதற்கு வைரப்பதக்கம். கலைக்கூத்தா? பவளமாலை. இசைப் போட்டியா? பொன் ஆபரணக் குவியல். இப்படி ஒவ் வொரு போட்டிக்கும் மன்னரே பரிசுகளைத் தேர்ந்தெடுத் தார். மன்னர் சிரித்தால் மந்திரிக்கு லாபம் கிடைக்கும். ஆனால், விஜய நகரத்தில் மன்னர் சிரிப்பில்தான் மக்களின் ஜாதகமே அடங்கியிருந்தது.

பெரியவர்கள், சில காரியங்களை மறந்து விட்டவர்கள் போல் தோன்றுவார்கள். தெரியாதவர்களைப் போல் அமைதியாக இருப்பார்கள். காலமென்னும் களித்தரையில் வேர் விட்டுத் தோற்றம் இழந்து நிற்கும் புளிய மரங்களைப் போன்றவர்கள் அவர்கள். பார்வை இருக்காது; பலன் உண்டு! சக்கரவர்த்தி ராயரும் அப்படித்தான். எல்லா விளையாட்டுகளுக்கும் பரிசுகளை விதித்தவர் அவருக்கு அதிக மாகப் பிடித்திருந்த மல்யுத்தத்திற்கு மட்டும் விதிக்காமல் விட்டுவிட்டார். அரசியல் அதிகாரிகள் அனைவரும் ஒரு முறைக்குப் பத்து முறை பட்டியலைப் பார்த்தார்கள். மன்னர் மறந்துவிட்டார் என்று அவர்கள் நினைப்பு. ராயர் சிரித் தார். மற்றவர்கள் எல்லோரும் அவர் முகத்தை நோக்கி னார்கள்.

"பிற நாட்டுக்காரர்கள் கண்டு மிரளத்தக்க வகையில் நம் நாட்டில் வளர்ந்தோங்கி இருக்கும் மல்யுத்தத்திற்கு

என்ன பரிசு வைக்கலாம் என்பதை நாம் இப்போது முடிவு கட்ட வேண்டும். அகிலத்தில் எங்கும் இதுவரை தந்திராத பரிசாகவும், புதுமையாகவும் இருக்கவேண்டும்.'' என்ருர் ராயர்.

சபையில் பெத்தன்ன இருந்தார். துர்ஜதி இருந்தார். தளபதி இல்லாமல் இருக்குமா? சிங்கராயனும் இருந்தான். வழக்கம் போல் அரியநாதன் மன்னருக்குப் பின்னல் இருந்தான்.

பெத்தன்ன கருத்தரங்கைத் துவக்கி வைத்தார். அவர் தானே புலவர் குழுவின் தலைவர்!

''விஜயநகரத்திற்கு கட்டியம் கூறி வாழும் சின்னஞ்சிறு ராஜ்ஜியங்களுக்கு ராஜப்பிரதிநிதியாக அனுப்பலாம்'' என்ருர் பெத்தன்ன.

''இதற்கு வேறு ஏதாவது மாற்று யோசனை இருக்கிறதா?'' என்று மன்னர் சபையைப் பார்த்துக் கேட்டார்.

சபையில் சிறிது நேரம் அமைதி நிலவியது. பின் சிங்கராயன் பேசினன் :

''வெற்றி வீரர்களுக்குப் பதவிகளைத் தருவது ராஜ வம்சத்தில் பரம்பரைப் பழக்கமாகி விட்டது. என்னைக் கேட்டால் மல்யுத்த வீரர்களுக்கு எடைக்கு எடை தங்கம் கொடுக்கலாம் என்பேன்'' என்ருன் சிங்கராயன்.

''மன்னர் விரும்புவது புதுமையை! எத்தேசமும் உத்தேசித்துக் கூட இருக்க முடியாத பெரும்பரிசைத் தர விஜயநகரம் விரும்புகிறது. எடைக்கு எடை தங்கம் தருவது புதிதல்ல. கலிங்க தேசத்தில் தந்திருக்கிருர்கள். தென் பாண்டிய நாட்டில் கருவூலத்தையே திறந்து விட்டிருக்கிருர்கள். நான் சின்னவன் அனுபவமில்லாதவன் - என் ஆசையையும் தெரிவிக்கிறேன். மல் யுத்தத்தில் வெற்றி பெறுகிறவன் விஜயநகரத்தில் அவன் விரும்பும் ஒரு குமரிப் பெண்ணை

திருமணம் புரிந்து கொள்ளலாம், என்று பரிசு வைக்கலாம். உலகில் இதுவரை எங்கெனும் இதுமாதிரி எந்த அரசாங்கமும் வைத்ததில்லை" - என்று அமைதியாகத் தெரிவித்தான் அரியநாதன். நறுக்குத் தெரித்ததுபோல் முகத்தைச் சுழித்துப் பேசி அவனுக்குப் பழக்கமில்லை. கருமை ஏருத அருகம் புல்லைப் போன்ற இளமீசைப் பருவத்தில் உள்ள அவன், துணைக்குத் துணையாக இருந்த தோழன் விசுவநாதனை துங்கபத்திரைக் கரைக்கு அனுப்பிவிட்டு தனிமையில் கிடந்து தத்தளித்துக் கொண்டிருக்கும்போது அவன் தொண்டையில் உரம் எப்படிச் சுரக்கும்! பிள்ளைப் பூச்சியின் ஓட்டத்தைப் போல் அவன் பேச்சு முட்டி மோதி வெளிக் கிளம்பியது.

மன்னர் முகத்தில் இன்பக்குறிக்களை அரும்பியது. அரியநாதன் கருத்தில் புதுமை இருப்பதுபோல் அவருக்கும் பட்டது. துர்ஜதியைப் பார்த்தார். கருத்துத் தெரிவிக்காமல் இருந்தவர் அவர் ஒருவர்தான். அதுவரை பிடித்து வைத்த பிள்ளையாரைப் போலிருந்த துர்ஜதியும் இப்போது நிமிர்ந்து உட்கார்ந்து விட்டார். அரியநாதன் தெரிவித்த கருத்து அவருக்குத் திசை காண்பித்து விட்டதுபோல் தோன்றியது. புருவுக்கு விரித்த வலையில் புள்ளிமான் விழுந்ததுபோல் இருந்தது. தென்புடன் பேசினுர். "அரியநாதன் வெளியிட்ட கருத்தில் திருத்தம் - சிறு திருத்தம். மல் யுத்தப் போட்டியில் கலந்து கொள்பவன் திருமணமாகாதவனுக இருக்க வேண்டும். அவன் விஜய நகர சாம்ராஜ்ஜியப் பிரஜையாகவும் இருக்க வேண்டும். மணமாகாத குமரிப்பெண் அவனுக்குப் பரிசு. அரசாங்கம் கண்டிப்பான உத்தரவிட்டு விஜய நகரத்தில் உள்ள கன்னிப் பெண்கள் அனைவரையும் அன்று அரசசபைக்கு வந்திருக்கச் செய்ய வேண்டும்!" இப்படி ஒரு கருத்தை வெளியிட்டார் துர்ஜதி.

சக்கரவர்த்தி ராயருக்கு இந்தக் கருத்து மிகவும் பிடித்தமானதாக இருந்தது. இந்த முடிவை ஏற்றுக் கொள்ளும்படி சபைக்குச் சிபாரிசு செய்தார். சபை அங்கீகரித்தது.

காலை புலர்ந்தது. நாடெல்லாம் பேரிகை முழங்கியது. வாழ்த்தாத இதயமெல்லாம் மன்னரை வாழ்த்தியது. அவர்களில் கட்டிளம் காளையர்களும் இருந்தார்கள். பெட்டிப் பாம்பாய் வீடுகளுக்குள் சிறை இருந்த பெண்களும் இருந்தார்கள்.

பிறந்த வீட்டில் பிரிவு உபசாரத்திற்கும், புருஷன் வீட்டில் அன்பழைப்பிற்கும் இடையில் நீந்தும் விஜயநகரப் பட்டுப் பூச்சிகளுக்கு, மன்னரின் பரிசுத் தீர்மானம் கனவுலகைத் திறந்து விட்டது. பெயர் பெற்ற மல்யுத்த வீரர்களின் உருவங்களெல்லாம் அவர்களின் கனவு ராஜ்ஜியத்தின் கதாநாயகர்களாகத் திகழ்ந்தார்கள். உண்மைக்கும் கனவுக்கும் இதுதான் வேறுபாடு. வாழ்க்கையில் எல்லோருடைய எண்ணங்களும் வெற்றி பெறுவதில்லை. கனவில், நினைத்தவர்கள் எல்லாம் நினைத்தபடி வெற்றி பெறுவார்கள். வாழ்க்கை சுரங்கத்துத் தங்கம். கனவு தங்கநிற மேகத் திரள்.

*　　　*　　　*

"கங்கா!...கங்கா" மாளிகைக் கதவைத் தட்டினார் துர்ஜதி. அவர் முகத்தில் வெற்றிக்களை திருநடனம் புரிந்தது. இளமையின் ஒவ்வொரு துடிப்பும் அவருக்கு எதிர்காலப் பலனை உணர்த்திக் கொண்டிருந்தது.

கங்கா கதவைத் திறந்தாள்.

"கங்கா!"

"அப்பா"

"காலத்தின் மகாத்மியம் என்ற நூலை தீட்டினேனே அப்போது கூட நான் இவ்வளவு மகிழ்ச்சி அடைந்ததில்லை. இன்று எனக்கு அவ்வளவு இன்பம்."

"என்னப்பா இன்று இவ்வளவு சந்தோஷம்! இளவரசியின் காதல், மன்னர் காதுக்கு எட்டி விட்டதா?"

"வா சொல்லுகிறேன். முதலில் கொஞ்சம் சுக்குச்சாறு கொண்டு வா, தொண்டை கமறுகிறது. எல்லாம் உனக்காகத்தான் கங்கா!" என்று குழந்தை போல் பேசினர் துர்ஜதி.

கங்கா நடந்தாள். அவள் நடையைப் பார்த்துப் பெருமூச்சு விட்டார் புலவர். ஓர் அழகான பெண்ணைப் பெற்றுவிட்ட ஆணவப் பெருமூச்சு அது.

கங்கா, வெற்றிக்கு வழி வகுத்துவிட்டேன். கண்ணே! விசுவநாதன் இனி உன் காலடியில்! அடுத்த கிழமை இந்தச் சரணுகதிப் படலம் நடக்கப் போகிறது" துர்ஜதி இடிபோல் முழக்கமிட்டு சிரித்துக் கொண்டே சொன்னர்.

"சொப்பனம் கண்டீர்களா அப்பா? நேராக அரண்மனையிலிருந்து வருகிறீர்களா! நீங்கள் அன்றிலிருந்து இப்படியேதான் புலம்பிக் கொண்டிருக்கிறீர்கள்" என்று சிரித்தாள் கங்கா.

"கங்கா...' – துர்ஜதிக்கு கோபம் வந்து விட்டது. அனலாகி விட்டார். நாக்கில்லா மண்புழுக்களைப் போல் மண்டை நரம்புகள் புடைத்துக் கிளம்பி விட்டன. கண்கள் இரண்டும் விளக்காக எரிந்தன. எப்போதாவதுதான் அவருக்கு இப்படி வரும். வந்தால் பலி கொள்ளாமல் போகாது.

"அதிகாரத்தை மறந்து, அந்தஸ்தை மறந்து உனது எதிர்கால வாழ்க்கைக்காக அல்லும் பகலும் மூளையை உருக்கிக் கொண்டு அலைகிறேன். நீ என்னை கேலியா செய்கிருய்? தருதலை! தாய்ப்பிள்ளை என்று பார்த்தால் தலைக்கு மேல் போகிருயே!" கனல் பறக்க பொழிந்தார்.

கங்காவுக்குக் கண் கலங்கி விட்டது. வண்டியில் பூட்டிய புதுக் காளைபோல் வெறித்து தலை கவிழ்ந்து விட்டாள்.

"கங்கா!"

அவள் பேசவில்லை. குனிந்த தலை நிமிரவில்லை.

"என்னைப் பார் கங்கா! நான் யார்? இந்தச் சரீரம் யாரால் வளர்க்கப்பட்டது? எந்த அரசாங்கத்தின் தயவால் நான் இந்நிலைக்கு உயர்ந்தேனே அந்த அரசாங்கத்தின் ரகசியங்களையே இன்று விலை கூறத் துணிந்து விட்டேன். யாருக்காக! எனக்காகவா? எல்லாம் உனக்காக! இப்போது பொன்னும் பொருளும் எனக்குத் துரும்பாகத் தெரிகின்றன. உலகத்தை ஒரு சுண்டைக்காயாக நினைக்கிறேன். உன் சுகந் தான் எனக்குச் சாந்தி. உன் சிரிப்புதான் எனக்குச் செல்வம். உன் நன்மைக்காக யார் யாரை இழுத்துப் போட்டிருக்கிறேன் தெரியுமா? விசுவநாதனைக் கவிழ்க்க ஒரு அற்புதமான திட்டத்தை நானும் அரியநாதனும் சேர்ந்து வகுத்திருக்கிறோம். இதிலிருந்து விசுவநாதன் தப்புவதற்கு மார்க்கமே இல்லை."

கங்கா தலையைத் தூக்கினாள். பிடித்தமானவர்களைப் பற்றிப் பேசினால் மனம் புரண்டு படுக்கிறது. மயிர்க்கால் களை மூளை சுண்டி இழுக்கிறது. தண்ணீரின் சூடு தணிகிறது. முக பாவங்களின் பொருளே தலை கீழாகத் திரும்பி விடு கின்றன.

துர்ஜதி தொடர்ந்தார். "அடுத்த கிழமை நமது நாட்டில் தேசியத் திருநாள். மல்யுத்தத்தில் வெற்றி பெறுகிற வனுக்கு அவன் விரும்பும் குமரிப் பெண்ணே பரிசுப் பொருள். அதோடு விஜயநகரத்தில் அவனுக்கு நிகரான யுத்த வீரன் இல்லை என்ற பட்டயமும தரப்படும். மல் யுத்தத்திலே வெறி பிடித்துத் திரியும் விசுவநாதன் இதில் கலந்து கொள்ளாமல் இருக்கப் போவதில்லை. அவனை வெற்றி கொள்ள யாரும் பிறக்கப் போவதும் இல்லை. அவன் வெற்றால் அவனுக்கு பிடித்தமான அழகியை மணந்து கொள்ளலாம். நான் நிச்சயமாக நம்புகிறேன். உன்னைக் காட்டிலும் சிறந்த அழகி நமது நாட்டில் இல்லை. அரியநாதன்;

அவனுடைய அருமைத் தோழன் இளவரசியின் காதலி லிருந்து மீளுவதற்காக இந்த ஏற்பாட்டைச் செய்தான். நான் இதை உனது எதிர்காலத்திற்காக பயன் படுத்திக் கொண்டேன். என் மனதிலே இப்படி ஓர் எண்ணம் இருக் கிறது என்று அரியநாதனுக்குத் தெரிந்திருந்தால் இந்தப் பரிசுத் திட்டத்தையே தகர்த்து எறிந்திருப்பான் அவன் சூரன். கவனம் இருக்கட்டும். நான் உனக்குச் சொல்ல வேண்டியதில்லை. விசுவநாதன் மேல் நம் நாட்டில் பல பெண் கள் குறி வைத்திருக்கிறார்கள். அவன்தான் வெற்றி பெறு வான் என்று எல்லோரும் நினைப்பது நியாயம்தான். சோளக் கொல்லைப் பொம்மை போலிருக்கும் சோணங்கிகள் கூட கவர்ச்சிகரமாக அலங்கரித்து வருவார்கள். கங்கா உனக்கு அவனைத் தெரியும். அவனும் உன்னைப் பார்த்திருப்பான். சாதுர்யமாக நடந்து கொள்! மயிலுக்கு ஆடக் கற்றுக் கொடுப்பதில்லை, பூவுக்கு மலரப் போதிப்பதும் கிடை யாது!" துர்ஜதி முடித்தார்.

கங்கா கண்களைத் துடைத்துக் கொண்டாள். அவள் இட்டிருந்த கண் மை இழகி ஓடியது.

* * *

துங்கபத்திரா நதிக்கரையில் பருவதம் போல் விளங்கிய விட்டலசாமி கோயிலின் கல்லரண் ஓரத்தில் விசுவநாதன் முகாம் அமைத்திருந்தான். இருபதுக்குக் குறையாத அழகிய வர்ணக் கூடாரங்கள் மணற் படுகையில் அங்கொன்றும் இங்கொன்றுமாகப் போடப் பட்டிருந்தன. தலைநகரிலிருந்து வரும் அரண்மனைச் சேவகர்களுக்கு அடையாளம் தெரிய வேண்டும் என்பதற்காக ஒரே ஒரு கூடாரம் மட்டிலும் இரு வண்ணத்திரையால் அமைக்கப்பட்டிருந்தது. அதுதான் விவசுநாதனின் கூடாரம். அதில்தான் அவன் எப்போதும் இருப்பான். அருணோதயத்திற்கு முன் எழுந்து ஆறு கல் தூரம் அவனது வெண்புரவியில் ஏறி வேகம் காட்டிப் பறப் பான். கரையோரத்து கரிய கொழுந்து மணல் குதிரையை பிடித்து விடுவதுபோல் மேலெழுந்து பரவும். கண்ணுக்கு எட்டிய தூரம் வரை பார்ப்பான். அந்நியர் அரவம் தட்டுப்

படுகிறதா என்று கண்காணிப்பது தானே அவனது முதற் பணி. எதிர்க்கரையில் எறும்புபோல் உருவம் தெரிந்தாலும் உறங்க மாட்டான். இடுப்பில் தொங்கும் குழலை எடுத்து ஊதி விடுவான். அதுகேட்டு கோயிலடிவாரத்தில் முடங்கிக் கிடக்கும் படை வீடு துணுக்குற்று அணிவகுத்து நிற்கும். எதிரியின் எண்ணத்தை நோட்டம் கண்டு சொல்லும் அறிவிப்பாளர்கள் விட்டலசாமி கோயிலின் மூல கோபுரத்தின் சிகரத்திலிருந்து வழியைக் கூர்ந்து கவனிக்கத் தொடங்கி விடுவார்கள். விசுவநாதன் இந்த அரும்பணிக் குழுவினருக்குத் தலைவனாகத் தேர்ந்தெடுக்கப் பட்டதிலிருந்து அவன் நிலை உயர்ந்தது. விஜயநகரத்தில் அவனுக்கு மரியாதை விரிந்தது. பருவம் கடந்த புகழ் என்று பேசாதவர்கள் இல்லை.

அன்று இரவு அவன் எதிர்ப்பார்க்கவில்லை. நடு நிசியில் குதிரையின் குளம்படிச் சத்தம் கேட்டது. காவல் முறைக்காரர்கள் வேலும், வாளும் ஏந்திய வண்ணம் கூடாரங்களை வலம் வந்து கொண்டிருந்தார்கள்.

குளம்படி ஓசை வரவர நெருங்கிக் கொண்டிருந்தது விசுவநாதன் தன்னைத் தயார்ப்படுத்திக் கொண்டிருந்தான். இரும்புக் கவசம் பூட்டி எறிவாளைக் கையிலெடுத்துக் கொண்டு கூடாரத்திற்கு வெளியில் வந்து நின்றான். கோபுரத்தில் இருந்த அறிவிப்பாளன் அங்கிருந்தபடியே குரல் கொடுத்தான். "வெள்ளைக் குதிரை ஒன்று தன்னந் தனியாக மழை வேகத்தில் வருகிறது. குதிரையிலிருப்பவன் கையில் தீப்பந்தம் வைத்திருக்கிறான்" என்றான் அந்த அறிவிப்பாளன்.

விசுவநாதன் அவனுடைய குதிரைமீது ஏறி நின்றபடி ஏறிட்டுப் பார்த்தான். வெகு தூரத்தில் தீப்பொறி பறப்பது மட்டும் தெரிகிறது. இந்தக் குதிரை எதிரிகளின் வடதிசைப் பக்கமிருந்தும் வராமல், தலைநகர் பக்கமிருந்தும் வராமல், கீழ்கோடியிலிருந்து வந்துகொண்டிருந்தது.

பீரங்கி விசைக்காரர்கள், வடக்கு முகம் பார்த்து நின்ற பீரங்கி வண்டிகளை கிழக்கு முகமாகத் திருப்பி வைத்துக் கொண்டார்கள்.

குதிரை அருகில் வந்து விட்டது; தீப்பந்தம் எல்லோருக்கும் நன்றாகத் தெரிந்தது.

குதிரையின் குளம்படி ஓசை விசுவநாதனுக்குப் பழகிய ஓசையாகத் தெரிந்தது. அவனது குதிரைமீது நின்று அவன் கூர்மையாகக் கவனித்தான். சில வினாடிகளுக்குப் பிறகு அது சக்கரவர்த்தி ராயரின் குதிரை என்பதை அறிந்தான். குதிரை பக்கத்தில் வந்துவிட்டது. தனது எல்லைப் பாதுகாப்பு நடவடிக்கைகளைப் பார்வை இடுவதற்காகவே ராயர் நேரடியாகவே வருவதாகவே விசுவநாதன் நினைத்தான், அந்த நினைப்பு மாறுவதற்குமுன், குதிரை கூடாரத்து அருகே வந்துவிட்டது.

"என்ன விசுவம் பயந்து விட்டாயா?" என்று குதிரையை விட்டுக் குதித்தார் அரியநாதன்.

"அரியா வந்திருப்பது! அரசரென்றே கருதிவிட்டேன், அரி. நகரத்தில் அமைதிதானே? அரண்மனையில் ஏதும் குழப்பம் இல்லையே?" —விசுவநாதன் சுகம் விசாரித்தான்.

எங்கும் அமைதி. எங்கும் சுகம். மதுரையில் நமக்கு அமோக வெற்றி! நாகமர் பாண்டியனுக்குப் பதில் அளித்து விட்டார்; சோழன் களத்திலேயே இறந்தான்."—அரியநாதன் உற்சாகத்தோடு சொன்னான்.

விசுவநாதன் சிரித்தான். அவனது அன்னை மங்கம்மாவின் மதிநுட்பம் அவனை இன்பத்திலாழ்த்தி விட்டது. ஒரு கணம் சொப்பனத்திலிருந்து மீண்டான்.

"விசுவநாதன், அடுத்த திங்கள் விஜயநகரப் பேரரசின் இரண்டாவது நூற்றாண்டு விழா வருகிறது. விழாச் செலவுக்காக மன்னர் பத்து லெட்சம் பொன் ஒதுக்கி

விட்டார். சிறப்பான ஏற்பாடுகளெல்லாம் துரிதமாகத் தயாராகி வருகின்றன. விழாவில் போட்டிகளுக்கு குறைவில்லை. அதிலும் ஒரு சிறப்பு! இதுவரை எந்த நாட்டிலும் வைத்திராத ஒரு புதிய பரிசைத் தர நமது அரசாங்கம் முடிவெடுத்து விட்டது. விஜயநகரப் பேரரசின் கீர்த்திக்கு உத்திரவாதமாக விளங்கும் மல்யுத்தப் போட்டிதான் விழாவில் பிரதானமானது. போட்டியில் வெற்றி பெற்றவர்களுக்குப் பொன்மட்டும் அல்ல, பொருள் மட்டும் அல்ல, பெண்ணும் கொடுக்க நமது மன்னர் தீர்மானித்து விட்டார்." அரியநாதன் பேசினன்.

விசுவநாதனின் மெய் சிலிர்த்தது.

"ஆம் விசுவம்! மல்யுத்தப்போட்டியில் வெற்றி பெற்றவன், விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்தில் திருமணமாகாத எந்தக் குமரிப்பெண்ணையும் திருமணம் செய்து கொள்ளலாம். போட்டியில் திருமணமாகாத விஜயநகரப் பிரஜைதான் கலந்து கொள்ளலாம். விசுவம், நாடே உன்னைத்தான் எதிர்பார்க்கிறது! மன்னர்பிரான் கூட உன் பெயரைத்தான் குறிப்பிட்டார். விசுவநாதன் காலத்தில் அவனை வேறொருவர் மல்யுத்தத்தில் வெற்றி கொள்வதை நாம் விரும்பவில்லை என்று மன்னரே வாய்விட்டுக் கூறினர். இத்தகவலைத் தெரிவிக்கத்தான் நான் ஓடோடி வந்தேன். நாள் நெருங்கி விட்டது. வெகு தூரமில்லை. ஓய்வில் பயிற்சி செய். வெற்றி உனக்குத்தான் கிடைக்க வேண்டும். நீ இதில் தோற்றால் எதிரிகள் ஏற்றங்கொண்டு விடுவார்கள். சிங்கராயன் பழிதீர்க்க நினைப்பான். அவன் கூட இந்தப் போட்டியில் கலந்து கொள்வதாகக் கேள்வி. கவனமிருக்கட்டும்! நான் புறப்படட்டுமா? மன்னர் தனிமையில் உறங்கிக் கொண்டிருக்கிறார். காவலர்கள் என்னைச் சந்தேகிக்காமல் இருக்கட்டும் என்பதற்காகவே நான் மன்னர் குதிரையில் வந்தேன். என்னைக் கண்டதும் மன்னர்தான் நகர்வலம் போகிறார் என்று எண்ணிக் கொண்டு அவர்கள் இருந்து விட்டார்கள்." —என்று கூறி, அரியநாதன் திரும்பினன்.

விசுவநாதனுக்கு உற்சாகம் கரைபுரண்டு ஓடியது. மல் யுத்தப்போட்டியே அவன் மனக்கண்முன் நிகழ்வது போல் கனவு கண்டான். மன்னர் அவனைத் தழுவுவதும், அன்னை மங்கம்மாள் அவனுக்கு ஆரத்தி எடுப்பதும், மதுரையிலிருந்து அவனது தந்தை நாகமர் வாழ்த்துச் செய்தி அனுப்புவதும் அவனுக்குக் காட்சிகளாகத் தோன்றி மறைந்தன.

# 7

"கங்கா!"

"அப்பா."

"நாட்கள் ஓடிக் கொண்டிருக்கின்றன. உடம்பை கவனித்துக்கொள்.! நீதான் மணப்பெண். விசுவநாதன் வெற்றி வீரன். இதில் மாற்றம் இருக்காது."

"அப்பா, வேறு யாராவது ஜெயித்துவிட்டால் என்னப்பா செய்வது?" கங்கா பயத்துடன் கேட்டாள்,

"கங்கா என்ன பிதற்றுகிறாய். சூரியனுக்கு மிஞ்சிய விளக்கு இருக்கிறதா?"

விசுவநாதன் கலந்து கொள்ளாவிட்டால் என்ன செய்வது?"—மீண்டும் மீண்டும் குறுக்கிட்டாள்.

"நீ பெண், அதுவும் பேதைப்பெண். உனக்கு மனிதாபிமானம் தெரியாது, கங்கா! புகழை விரும்பாத மனிதன் இல்லை. மதுப்போதையைக் காட்டிலும் புகழ் போதைதான் மனித குலத்தைத் தடுமாற வைக்கிறது. அதுவும் விசுவநாதனுக்கு இப்போது கிடைக்கப் போகும் புகழ் அழிவற்ற புகழ். நிச்சயமாக அவன் கலந்து கொள்வான். தைரியமாக இரு. போ! யாரோ வருவது போலிருக்கிறது. உள்ளே போய்விடு"! என்று கனத்த குரலில் பேசினார் துர்ஜதி.

தளபதி சிங்கராயன் கம்பீரமாக மாளிகைக்குள் நுழைந்தான்.

"வருக தளபதியாரே வருக!" என்று முகப்புகழ்ச்சி யுடன் வரவேற்ருர் துர்ஜதி.

"நல்ல ஏற்பாடு செய்தீர்கள். மன்னர் பிரானின் குடும்ப கௌரவத்தைக் காப்பாற்றிய பெருமை உங்களையே சாரும். காதலாம் காதல்! இருக்க இடம்கொடுத்தால் படுக்க இடம் பிடித்துக் கொள்வது மனித இயல்பாகி விட்டது"—சிங்கராயன் வயிற்றெரிச்சலைத் தொடுத்துக் கொண்டே போனுன்.

"இந்தப் பெருமை அரியநாதனைத்தான் சாரும். உத்தமன். நன்றியுள்ளவன். மல்யுத்தப்போட்டிக்குப் பரிசைத் தீர்மானித்தது அரியநாதன் அல்லவா" என்ருர் துர்ஜதி.

"நான் இவ்வளவு காலமும் அரியநாதனும், விசுவ நாதனும் உயிருக்குயிரானவர்கள் என்று நினைத்தேன். அவர்கள் இருவருக்குமிடையே இவ்வளவு இடைவெளி இருக்குமென்று நினைக்கவில்லை,"—சிங்கராயன் பூரண திருப்தியோடு தெரிவித்தான்.

"ஒருவன் புகழ் பெறுவதை இன்னொருவன் விரும்பு வதில்லை. அதுவும் அரசாங்கத்திற்குத் துரோகம் நினைக்கும் விசுவநாதனை யார்தான் ஆதரிக்கப் போகிருர்கள். மன்னர் குடியை அல்லவோ கெடுக்கப் பார்த்தான் விசுவநாதன். இனி ஒருபோதும் அவனுக்குத் துங்கபத்திரை கிடைக்க மாட்டாள்" என்று கூறி வெற்றிச் சிரிப்புச் சிரித்தான், துர்ஜதி.

சிங்கராயன் அத்துடன் விட்டுவிடவில்லை. மேலும் தொடர்ந்தான்.

"விசுவநாதனே போரில் வெற்றி பெறுவதாகவே வைத் துக் கொள்வோம். அவன் எந்தப் பெண்ணைத் தேர்ந்தெ

டுப்பான்?''—அபலமிகுந்த இந்தக் கேள்வியில் அற்பத்தனம் கூடுகட்டி நின்றது.

துர்ஜதிக்கு முகம் வெளுத்து விட்டது. விசையைத் தட்டியவுடன் வெடிக்கும் துப்பாக்கியைப் போல் பதில் சொல்லும் துர்ஜதியார் ஒரு கணம் சுழன்று விட்டார். பொருளில்லாமல் ஒரு சிரிப்பைத் தெளித்தார்.

"நன்றாகக் கேட்டீர்கள்! அழகான பெண் யார் இருக்கிறார்கள். ஏதாவது ஒரு குரங்கைக் கட்டிக் கொள்ள வேண்டியதுதான். வேறு வழி ஏது?'' என்றார் துர்ஜதி.

"சபாஷ்! நல்ல அடி அவனுக்கு; புலவர் கவனத்திற்கு ஒன்று கூறுகிறேன். நமது கங்காவை எச்சரிக்கையாக நடந்து கொள்ளச் சொல்லி விடுங்கள்! மல்யுத்த அரங்கிற்கு கங்கா வரும்போது எந்த வித அலங்காரமும் இல்லாமல் வரவேண்டும். கங்காவின் அழகில் விசுவநாதன் மயங்க வழி வைத்துவிடக்கூடாது. எச்சரிக்கை புலவரே.''

"நான் என்ன மூடனா தளபதியாரே! கங்காவை அலங்காரமே செய்யக்கூடாது என்று சொல்லப் போகிறேன். பைத்தியக்காரியைப் போல் தலைவிரி கோலமாகவே அவளை அனுப்பப் போகிறேன்'' என்றார் துர்ஜதி.

இதுவரை பலகணி வழியாக பார்த்துக் கொண்டிருந்த கங்கா 'படார்' என்று கதவைச் சாத்தினாள்.

துர்ஜதி வேகமாக நடந்து உள்ளே போனார். அங்கே கங்கா மயக்கமாகக் கிடந்தாள்.

"கங்கா! கங்கா என்னம்மா!'' என்று அதிர்ச்சியுடன் கேட்டார் துர்ஜதி. அவர் உடல் நடுங்கியது. உள்ளம் ஆட்டங்கண்டுவிட்டது. விஷம் தீண்டியிருக்கக்கூடும் என்று நினைத்துச் சுற்று முற்றும் பார்த்தார். வெளியே சிங்கராயன் வேறு உட்கார்ந்திருக்கிறான். அது அவனுக்குத் தெரிந்தால் கோளாறு என்று ஒரு பக்கம் துர்ஜதி உள்ளம் 'படக் படக்' என்று அடித்துக் கொண்டிருந்தது. குடும்ப விவகாரம் அல்லவா! அதுவும் கன்னிப் பெண்ணைப் பற்றியது. ஓசைப்

படாமல் இயந்திரம் போல் வேலை பார்த்தார் துர்ஜதி. மயக்கம் தெளிவிக்கும் மூலிகை கொடுப்பதற்காகக் கொல்லைப் பக்கமாகப் போக நினைத்தார். அதுவரை குப்புறக் கவிழ்ந்து கிடந்த கங்கா தலையை நிமிர்த்தினாள்.

''கங்கா! என்னம்மா!''

''எனக்குப் பயமாக இருக்கிறது!''

''என்ன பயம்? என்ன கங்கா உளறுகிறாய்?''

''என்னிடம் ஒன்று சொன்னீர்: தளபதியாரிடம் ஒன்று சொல்கிறீர்கள்.''

''பைத்தியம்! பைத்தியம்!'' என்று பலமாகச் சிரித்தார் துர்ஜதி. அந்தச் சிரிப்பொலியில் உறுதியிருந்தது. கங்காவே அவருடைய நாடகத்தை நம்பிப் பயந்திருக்கும் போது சிங்கராயன் நம்பாதிருக்க மாட்டான் என்ற எண்ணம்தான் துர்ஜதியாருக்கு!

''கங்கா, நீ பேதை, இங்கிதம் தெரியாதவள். பசு கனையக்கூடாது என்று புலி வருத்தப்படுகிறது என்று சொன்னால் நான் நம்பி விடுவேனா கங்கா! தளபதிக்கு உன்னை அடைய ஆசை; உனக்கு விசுவநாதன் மீது தணியாப் பிரியம்! இதில் ஏதாவது ஒன்று நிறைவேறியாக வேண்டும். வழி எத்தனை இருந்தாலும் விடை ஒன்றுதான் கிடைக்கும். அதுவும் உனக்குப் பிடித்தமான விடையைக் காண நான் இருக்கிறேன். நீ ஏன் அலட்டிக் கொள்கிறாய்? ஆசைக்கும் வெட்கத்திற்கும் உறவு இருந்ததில்லை. அதனால் சிங்கராயன் உளறுகிறார்'' என்று துர்ஜதி மெதுவாகச் சொல்லி கங்காவைச் சமாதானம் செய்து விட்டு முகப்பிற்கு போனார். அங்கே சிங்கராயன் புலவரின் வருகையை ஆவலோடு எதிர் பார்த்துக் கொண்டிருந்தான்.

''என்ன புலவரே, அவசரமாகப் போனீர்களே!''

"ஆம், கங்கா உங்களுக்காகச் சுவைமிக்க விருந்து தயாரித்திருக்கிருள். உங்கள்பால் அவளுக்கு அளவு கடந்த அக்கறை,"—குழைந்து பேசினர் துர்ஜதி.

"உண்மைதான், இதை நான் அறிவேன். என்ன இருந்தாலும், உங்களுக்கும் எனக்கும் இன்று நேற்று உறவா?"

"பேஷ்......—வரவர அந்த உறவு நெருங்கி அல்லவா வருகிறது!"

"வரவேண்டுமென்பதுதானே என் பிரார்த்தனை!"

"வேள்வி வெற்றி பெற வித்தியாரண்யர் அருள் புரிவாராக" என்று வினயத்தோடு ஆசி கூறினர் துர்ஜதி.

தளபதி சிங்கராயன் விடைபெற்ருன். விடை பெறும் பொழுது, அவனது விழிகள் கங்கா உலவிய கொல்லைப் பக்கத்தை முற்றுகையிட்டன. கங்கா அப்போது அவளுடைய வெள்ளைப் பூனைக்கு குங்குமத்தால் நாமம் போட்டுக் கொண்டிருந்தாள்.

* * *

இரவு, பகல் எந்த நேரமும் மல்யுத்தப் போட்டியைப் பற்றியே சிந்தனை விசுவநாதனுக்கு. வெற்றி பெற்றவன் சாம்ராஜ்யத்தின் கவனத்தை கவர்வான். மன்னரின் மாருத அன்புக்கு பாத்திரமாவான் என்பதை நினைத்து நினைத்து அவன் பூரிப்பெய்தினன்.

இரவு நேரம்—விசுவநாதன் அவனது வண்ணக்கூடாரத்தினுள்ளிருந்து யுத்தப் பயிற்சி செய்து கொண்டிருந்தான். மெல்லிய பட்டு விரித்தாற்போல் துங்கபத்திரை நதியில் தண்ணீர் ஓடிக் கொண்டிருந்தது.

காவல் கோபுரத்தின் மேல் மாடத்திலிருந்து காவல் காரன் சுழல் விளக்கு வைத்துக் கொண்டு தொலை நோக்கிய வண்ணமிருந்தான். கூடாரக் காவலர்கள் ரோந்து சுற்றிக்

கொண்டிருந்தார்கள். இத்தனைக் கட்டுக் காவலர்களையும் மீறிக் கொண்டு ஒரு வாலிபன் அந்த முகாமுக்குள் நுழைந்து வெளியில் வந்தான். விசுவநாதனுடைய கூடாரம் எது என்று தெரியாமல்தான் அவன் அவ்வாறு அலைந்திருக்க வேண்டும். அவனுடைய இடுப்பிலே வாள் தொங்கியது. கால் உறைக்குள் கத்தி இருந்தது.

வாலிபன், விசுவநாதன் கூடாரத்தருகே வந்து விட்டான். அவன் எதிர்பார்த்திருக்க மாட்டான். காவல் கோபுரத்திலிருந்த காவல்காரனின் சுழல் விளக்கு திடீரென்று கூடாரங்களுக்கு மத்தியில் சுழலத் தொடங்கி திருட்டு வாலிபன்மீது விழுந்தது. அந்த மின்னல் வெளிச்சத்தில் காவல்காரன் கண்களில் வாலிபன் சிக்கிவிட்டான். அடுத்தகணம் கோபுரத்திலிருந்து கொம்பு முழங்கியது. மேலேயிருந்து குரல் கொடுத்தான்.

"விசுவநாதா கூடாரத்தருகே வேற்றுள் உலவுகிறது." என்று காவல் கோபுரத்திலிருந்தவன் அறிவித்தான். அவ்வளவுதான் தரையில் கிடக்கும் தவளை மீது வானத்தில் பறக்கும் பருந்துகள் பாய்வது போல அத்தனை பேரும் விசுவநாதன் கூடாரத்தைச் சூழ்ந்து விட்டார்கள்.

அந்த வாலிபன் 'குபீர்' என்று விசுவநாதன் கூடாரத்திற்குள்ளேயே நுழைந்து விட்டான். அதுதான் விசுவநாதன் கூடாரமென்று அவனுக்குத் தெரியாது. உள்ளே எண்ணெய் தோய்ந்த உடம்புடன் மல்யுத்தப் பயிற்சியிலிருந்த விசுவநாதன் புலிப்பிடியாகப் பிடித்து அந்த வாலிபனை ஒரு சுழற்றுச் சுழற்றினன். அவன் சுருண்டு புரண்டு மூலையில் போய் விழுந்தான். அந்தக் கலவரத்தில் வாலிபன் கையிடுக்கிலிருந்த ஓலை கீழே விழுந்து விட்டது. விசுவநாதன் ஓலையை எடுத்துப் பிரித்தான்.

"இனிய விசுவத்திற்கு,

நமது தலைநகரத்தில் இரண்டாவது நூற்றாண்டு நிறைவு விழாவிற்கான சிறப்பான ஏற்பாடுகள்

நடைபெற்று வருகின்றன. மல்யுத்தப் போட்டியில் கலந்து கொள்வதற்காகப் பல நகரங்களிலிருந்தும் வீரர்கள் வந்திருக்கிறார்கள். தாங்கள் இந்தப் போட்டியில் கலந்து கொண்டால் என்னை இழந்தவராவீர்கள். தங்களை வெல்ல யாருமில்லை. நீங்கள் வென்றால் அரசாங்கத்தின் நிபந்தனைப்படி ஒரு குமரிப்பெண்ணைத் திருமணம் செய்து கொள்ள நேரிடும். அதை என்னால் சகித்துக் கொள்ள முடியாது அத்தான். நம்முடைய காதல் ஈடேற வேண்டுமென்று தங்களுக்கு விருப்பமிருந்தால் நீங்கள் இந்தப் போட்டியில் கலந்து கொள்ளக் கூடாது.

தங்கள் உயிர்க் காதலி,

துங்கபத்திரை.

விசுவநாதனின் உள்ளத்தை இந்தக் கடிதம் கிள்ளி எடுத்தது. விசுவநாதன் நிமிர்ந்து பார்த்தான். அங்கே அந்த வாலிபனைக் காணவில்லை. இவ்வளவு பாதுகாப்பையும் விழுங்கிவிட்டு, அந்த வாலிபன் தப்பித்து விட்டான். விசுவநாதன் கோபத்துடன் கூடாரத்திற்கு வெளியே வந்து கைவிளக்கைத் தலையில் வைத்துக் கொண்டு சுற்றினான். அந்த வாலிபன் ஆற்றோரமாக ஓடிக்கொண்டிருந்தான். வெகு தூரத்தில் குதிரை ஒன்று நின்றுகொண்டிருந்தது. விசுவநாதன் உடனே அவனுடைய வெண்புரவியில் ஏறினான். முன்னும் பின்னுமாகக் குதிரைகள் பறந்தன.

வாலிபனின் குதிரை வெகு தூரம் எட்டிவிட்டது. விசுவநாதன் முகாமுக்குத் திரும்பிவிட்டான். வழியெல்லாம் அவன் மனம் தத்தளித்தது. கரை தெரியாமல் திணறினான். கடிதத்தில் கண்ட வாசகங்கள் அவனை உறுத்திக்கொண்டிருந்தன.

'போட்டியில் கலந்துகொண்டு வெற்றி பெற்றால் நிபந்தனைப்படி ஒரு குமரிப்பெண்ணை மணந்துகொள்ள

வேண்டும்' என்று அந்தக் கடிதத்தில் குறிப்பிட்டு இருந்தது நியாயமாகப்பட்டதால் அது விசுவநாதனைப் பெருமூச்சு விடத் தூண்டியது. அதே நேரத்தில் ஆருயிர் நண்பன் அரியநாதன் செய்துவிட்டுப்போன போதனை விசுவநாதன் தலையில் பெரும் பாரமாகச் சேர்ந்து கிடந்தது. "மன்னர் உன் வெற்றியை எதிர்பார்க்கிறார்; உனக்குப் பொன்னு பிஷேகம் செய்து போற்றிப் புகழத் துடிக்கிறார். தவற விட்டு விடாதே!" என்று அவன் உணர்த்திய உற்சாகப் பேச்சு ஒரு பக்கம் போதையேற்றி வைத்திருந்தது.

குதிரை முகாமுக்குள் வந்துவிட்டது. விசுவநாதன் உள்ளம் நிலைபெறவில்லை.

* * *

விஜயநகரப் பேரரசின் இரண்டாவது நூற்றாண்டு நிறைவு விழா! நகரம் புதுப் பொலிவு பெறத் தொடங்கியது. இல்லங்களும் உள்ளங்களும் குதூகலித்திருந்தன. அரண்மனை மாடத்தில், ஆலயத்துக் கோபுரத்தில், போர்க் களத்தில் ஆர்த்தெழுந்து பலியான அடலேறுகளின் கல்லறைகளில் விளக்கொளி நிறைந்தது. விஜயநகரப் பேரரசின் இரண்டாவது நூற்றாண்டு நிறைவு விழாவை அவ்வளவு சிறப்பாகக் கொண்டாடிக் களிப்பெய்தினார்கள். அரசாங்கம் செல்வத்தை மழைபோல் அள்ளிச் சொரிந்தது. சக்கரவர்த்தி ராயர் தனிப்பெரும் ஆனந்தத்தில் திளைத்திருந்தார். அந்த ஆனந்தம், ராஜ்ய மக்கள் அவர் மீது வைத்திருந்த அளவு கடந்த அன்பைத் தெளிவாக்கியது. மன்னர்தான் என்றாலும், மக்களுக்கு அவர் மகேசுவரனாகவே விளங்கினார். திருவிழாக் காலத்தில் அவருடைய ஒவ்வொரு எண்ணங்களும், திட்டங்களும் மக்களின் புன்னகையை ஒட்டியே சுழன்றன. அதைப்போலவே ஒவ்வொரு வீடும் இன்பப் பெருவெள்ளத்தில் மிதந்தது. அதுவும் கன்னிப் பெண்கள் உள்ள வீடுகள் மணவீடுகளாகவே அலங்கரிக்கப்பட்டிருந்தன. ஒவ்வொரு வீட்டுப் பெரியவர்களும், மல்யுத்தப்

போட்டியில் வெற்றிபெறும் வீரன் தங்கள் தங்கள் பெண்களைத் தேர்ந்தெடுத்துவிட்டால் என்ன செய்வது என்ற நினைப்பில் வீடுகளைப் புதுப்பித்து வைத்திருந்தனர்.

எத்தனையோ களியாட்டங்கள் நடைபெற்றன. நாடகம், நாட்டியம், செப்படிவித்தை, கழைக்கூத்து, சிலம்பு விளையாட்டு—இப்படிப் பலவிதம். ஆனால் மக்கள் அனைவரும் குடும்பம் குடும்பாக மல்யுத்த அரங்கிற்குத்தான் திரண்டு கொண்டிருந்தார்கள். விஜயநகர அரசு அந்தப்போட்டியை வெறும் வீர விளையாட்டாக மட்டும் ஏற்பாடு செய்யவில்லை. அதில் குடும்பங்களின் இணைப்பையும் ஏற்படுத்தியிருந்தது. சிறைப்பட்டுக் கிடந்த சித்திரப் பைங்கிளிகளின் எதிர்காலமும் ஜோடிக்கப்பட்டிருந்தது.

சக்கரவர்த்தி ராயர் வண்ணமேடையில் வெள்ளிக் குறிச்சியில் வீற்றிருந்தார். அஷ்டகஜங்கள் அரண்மனை மரியாதைக் குரியவர்களின் ஆசனங்களில் அமர்ந்திருந்தார்கள். கண்ணைக் கவரும் வனப்புடன் கன்னிப் பெண்கள் ஒருபுறம்—மின்னலைப் போன்ற மேனியுடன் கூடிய மல்யுத்த வாலிபர்கள் மற்றொருபுறம். அரியநாதன் மன்னருக்கருகில் நின்றுகொண்டிருந்தான். முதலில் சிங்கராயனை தளபதிக் குரிய ஆசனத்தில் காணவில்லை. ஆம்; அவன் தாமதமாக வந்தான். கன்னிப் பெண்களின் நுழைவாயிலில் நின்று அவன் குறிப்பெடுத்துக் கொண்டிருந்துவிட்டு அப்போது தான் களத்திற்குள் நுழைந்தான்.

திடீரென்று மண்டபத்தில் கடல் அலைபோல் கையொலி எழுந்தது. அழகிய ரோஜா நிறப்பட்டு உடுத்தி விசுவநாதன் பார்வையாளர் பகுதியில் வந்துகொண்டிருந்தான். மன்னர் முகத்தில் இன்பக் குறி முளைத்தது. குமரிகளின் பூங்காவில் குமிஞ்சிரிப்பும், இதழ்விரிப்பும் தென்பட்டன. துர்ஜதியின் தவப் புதல்வி கங்கா கண்ணிலாடும் பாவையாய், கருத்தில் மிதக்கும் அச்சுப் பதுமையாய் அரங்கத்தை விழுங்கிக் கொண்டிருந்தாள். கோடானகோடிக் கண்கள் அவளைத் தொட்டுக் கொண்டிருந்தன. ஆனால் அவள் கண்கள் மட்டும்

தென்திசையை வட்டமிட்டுக் கொண்டிருந்தன. அந்தத் திசையில்தான் விசுவநாதன் இருந்தான். இதைக் கண்டு சிங்கராயன் உள்ளம் தீக்குழம்பாய் இருந்தது.

போட்டி நடந்துகொண்டிருந்தது. யார்யாரோ யுத்தம் புரிந்தார்கள். வலுவிழந்து, நம்பிக்கை இழந்து தோற்றவர் களின் எண்ணிக்கை பெருகிக்கொண்டிருந்தது. தோற்றத் தைக் காட்டித் தோகை மயில்களின் கவனத்தை ஈர்த்தவர்க ளெல்லாம் கேலிக் கூத்துக்காளானார்கள்.

போட்டி முடிவுறும் கட்டத்திற்கு வந்துகொண்டு இருந் தது. நீர்யானை என்ற திடகாத்திரமுள்ள வீர வாலிபனொரு வன் வெற்றிமேல் வெற்றி பெற்றுக்கொண்டு வந்தான். அவனுடைய அற்புதமான போர்ப்பயிற்சி அரங்கத்தையே மெய் சிலிர்க்க வைத்தது.

கடைசிக் கட்டத்தில் இன்னொருவன் கிளம்பினான். அவன் புதியவன். ஆனால் புஜபலம் மிக்கவன். அவன் பெயர் முதலை.

நீர்யானைக்கும் முதலைக்கும் கடும்போர் நிகழ்ந்தது. அரங்கமே இரண்டு கட்சிகளாகப் பிரிந்துவிட்டது. மன்னர் முதலைக் கட்சி. மற்றவர்கள் நீர்யானைக் கட்சி. சபையில் ஓயாத சலசலப்பு. நல்ல தருணத்தில் நீர்யானையை முதலை மடக்கிவிட்டான். நீர்யானையால் எழுந்திருக்க முடிய வில்லை. சேவகர்கள் மயக்கமுற்றுக் கிடந்த நீர்யானையை அப்புறப்படுத்தினார்கள். நீர்யானையை வென்ற முதலைக்குத் தலையில் முடியில்லை. மொட்டைத் தலை. பார்ப்பதற்கு மூர்க்கனைப் போல் தென்பட்டான். அவன் சபை முன் வந்து நின்றான். சபையினர் அடுத்து என்ன நடக்கப் போகிறது என்று ஆவலோடு எதிர்பார்த்துக் கொண்டிருந் தார்கள்.

விசுவநாதன் உற்சாகத்தோடு மல்யுத்தத்தைக் கவனித்துக்கொண்டிருந்தான். அவனுடைய கையும், காலும் அவனுக்கு இருப்புக் கொள்ளவில்லை. களத்தில் குதித்து விடக்கூட அவன் எண்ணினான். முதலையைச் சவாலுக்கு அழைக்கக்கூட விரும்பியதுண்டு. அவன் உடல் முழுதும் உணர்ச்சிப் பெருக்கெடுத்து நின்றது. நரம்புகள் முறுக்கு விட்டு நின்றன. ஆனால், அந்தக் கடிதம் — வாலிபன் கொண்டுவந்து தந்த கடிதம் — விசுவநாதனை தணலில் புழுவாக்கி வேடிக்கை பார்த்தது.

மன்னர் முடிவு அளக்கக் கூடிய நேரம் வந்தது விசுவநாதன் அடிவயிற்றில் நெருப்பிட்டதைப் போல் அவனுடைய வடவெல்லை முகாமிலிருந்து, காவல் கோபுரக் காவலன் கொம்பை ஊதினான். வடக்கு எல்லைக்கு பீஜப்பூர் சுல்தான் ஆபத்து வந்துவிட்டது என்று விசுவநாதன் முடிவுகட்டி விட்டான். எந்தக் காரியத்தையும் தருணம் பார்த்துச் செய்வதிலே கைதேர்ந்தவன் பீஜப்பூர் அடில்ஷா. திடீரென்று விஜயநகரை முற்றுகையிட்டு விட்டதாக விசுவநாதனுக்கு நினைப்பு. தீச்சுட்டவனைப் போல் எழுந்து முகாமிற்கு விரைந்தான்.

காவல் கோபுரத்தின் கொம்பு மீண்டும் மீண்டும் ஒலித்தது.

விசுவநாதன் குதிரையில் காற்றாய்ப் பறந்தான்.

முகாம் தூங்கிக் கொண்டிருந்தது. குதிரைகள் லாயத்தில் அமைதியாகநின்று கொண்டிருந்தன. எந்த அரவமும் தென்படவில்லை. விசுவநாதன் முகாமை மூன்று முறை சுற்றினான். இறுதியாக காவல் கோபுரத்தின் வாயிலில் நின்று அண்ணாந்து பார்த்தான். இரண்டு உருவங்கள் மேலே நின்றன. வாளை உறுவிக்கொண்ட விசுவநாதன் கோபுரத்திற்குச் சென்றான். அங்கே அவன் கண்ட காட்சி அவனையே துணுக்குற வைத்துவிட்டது. அன்று கடிதம் கொண்டுவந்த

அதே வாலிபன்' திண்ணையில் ஒய்யாரமாக உட்கார்ந்திருந் தான்! காவல் கோபுர பொறுப்பாளன் உத்தண்டி அவனுக்கு எதிரே கைகட்டி நின்ருன்.

"உத்தண்டி! என்ன இது?"

உத்தண்டி எச்சிலை விழுங்கிக் கொண்டே விசுவ நாதனுக்கு ஜாடை காட்டினன். விசுவநாதனுக்கு அது விளங்கவில்லை.

விசுவநாதனின் வீரக்கனல் கண்டு வாலிபன் இளஞ் சிரிப்பைத் தெளித்தான். உத்தண்டிக்கும் சிரிப்பு வந்து விட்டது. அக்கினிப்பிழம்பானன் விசுவநாதன். உத்தண்டியை ஓங்கி அறைந்து கீழே தள்ளினன். உத்தண்டி படிக்கட்டில் உருண்டான். திண்ணையிலிருந்த வாலிபன் 'வீல்' என்று கதறித் தரையில் சாய்ந்தான்; அவன் தலைப்பாகை அவிழ்ந்தது.

"துங்கபத்திரா"—கூவினன் விசுவநாதன்.

அவள் சிரித்தாள். கல்விக்குருவிகளின் கூட்டுக் கத்தலைப் போல் அவள் பலமாகச் சிரித்தாள்.

விசுவநாதன் தாவி ஓடிப் படிக்கட்டில் கிடந்த உத்தண் டியைத் தூக்கி முகம் துடைத்துத் தேற்றினன். அவன் இப்போதும் சிரித்தான். ரத்தக்காயத்தோடு சிரித்தான். விசுவநாதன் அவனை அணைத்துக் கொண்டே மேலே வந்து படுக்க வைத்தான். இளவரசி அவனுக்குத் துணைபுரிந்தாள்

"ஏன் இந்த வேஷமெல்லாம்?"

"வேஷமில்லாமல் இங்கே எப்படி நுழைய முடியும்? நான் வாலிபன் வேடத்தில் வந்ததால்தான் அந்தப்புரத்தி லிருந்து வரமுடிந்தது."

"நேராக இங்கு ஏன் வந்தாய்? போட்டி நடந்துகொண்டிருக்கும்போது நான் இங்கே இருக்கமாட்டேன் என்பது தெரியாதா?"

துங்கபத்திரையிடமிருந்து பதில் இல்லை. விசுவநாதன் நிமிர்ந்து பார்த்தான். அவள் முகம் கருகி இருந்தது.

"ஏன் துங்கா?"

"நீங்கள் அந்தக் களத்திற்கே போயிருக்க மாட்டீர்கள் என்றுதான், நான் திடமாக நினைத்து வந்தேன். அதனால் இங்கு வரவழைப்பதற்கு இந்த எச்சரிக்கைக் கொம்பை ஊதினேன். நானே ஊதினேன். எவ்வளவோ கெஞ்சினேன். உத்தண்டி மறுத்துவிட்டான். ஊதினால் மன்னரே வந்துவிடக்கூடுமென்று என்னை மிரட்டிவிட்டான்."

"இவ்வளவு தைரியமாகப் பகல் நேரத்தில் வந்த நீ அன்று ஏன் கடிதத்தைக் கொடுத்துவிட்டு ஓடவேண்டும்."

"அன்று எல்லைக் காவலர்கள் மத்தியிலும் அகப்பட்டுக் கொள்ள இருந்தேன். அகப்படாமல் தப்பிப்பதைத் தவிர வேறு வழி இல்லை. அன்று மட்டும் அகப் பட்டிருந்தால் என் வேடம் அம்பலமாகி இருக்கும். அந்தப்புரம், அரண்மனை எல்லாம் பரவி இருக்கும்."

"உன்மேல் எனக்கு வெகுநாளாகக் கோபம். முன்பு ஒரு முறை என்னை அந்தப்புரத்திற்கு வரச்சொல்லி ஏமாற்றி விட்டாய் அல்லவா! நன்றாக நினைத்துப் பார்."

"இல்லை,......நீங்கள் மறதியாகச் சொல்கிறீர்கள். ஒரு தடவைகூட நான் உங்களை அந்தப்புரத்திற்கு வரச் சொல்லவே இல்லை."

"துங்கா!"

"கேலி செய்கிறீர்கள்....என்ன யோசிக்கிறீர்கள்?"

"இரு! ஏதோ நமக்குத் தெரியாமல் ஒரு கபட நாடகம் நடந்துகொண்டிருக்கிறது. உன் முத்திரையிட்டு அனுப்பிய ஓலைகூட என்னிடம் இன்னும் அப்படியே இருக்கிறது. சரி, நீ மட்டும் எச்சரிக்கையாக இருக்க வேண்டும். எந்தக் காரணத்தைக் கொண்டும், நீ யார் மூலமாகவும் ஓலை அனுப்பாதே, நானும் அப்படித்தான்."

பகல் மங்கிக்கொண்டு வந்தது. துங்கபத்திரை தலைப் பாகையைச் சரிசெய்து கொண்டாள். கோபுரப் பொறுப் பாளர் உத்தண்டிக்கு இந்தக் காட்சிகளெல்லாம், பெரும் புதிராக இருந்தது. மண்டைக் காயத்தைக்கூடப் பெரிதாக எண்ணவில்லை. நிச்சயமாக தனக்குப் பதவி உயர்வு இருக் கிறது என்று தீர்மானித்துவிட்டான். அடிமைகளின் முன்னேற்றம் உண்மையான உழைப்பில் இல்லை உயர் அதிகாரிகளின் பலவீனத்தைத் தெரிந்து கொள்வதில்தான் இருக்கிறது. உத்தண்டி இதை உணர்ந்து கொண்டான். அதனால்தான் அவன் காயத்தைத் துச்சமென மதித்தான். வேதனையைச் சுவைத்து அனுபவித்தான்.

மல் யுத்தக் களத்தில் முதலை வெற்றி வீரனாக நின்றான். இறுதி வெற்றி அவனுக்குத் தான் கிடைத்தது. பரிசு கொடுக்கும் நேரம் வந்தது. சபையில் அமைதி. ஊசி விழுந்தால் ஓசை கேட்கும்; அவ்வளவு அமைதி. பெண்கள் பகுதியில் சோகம் படையெடுத்து நின்றது. அழகுள்ள பெண்களின் முகங்கள் சோகம் அடைந்திருந்தன! அவர் களில் சிலர் முகத்தைக் கோணவைத்துக் கொண்டார்கள். வேறுசிலர் கண் மையை கன்னமுழுதும் இழுகிக் கொண்டு கோரமாகத் தோன்றினார்கள். பட்ட மரத்துக் கழுகைப் போல் துர்ஜதி கங்கா பக்கமாகக் கழுத்தைத் திருப்பினார். கங்கா மகுடாபிஷேகத்திற்குரிய மகாராணியைப்போல் அலங்காரமாக இருந்தாள். துர்ஜதி முகத்தைச் சுழித்தார். கங்கா உனக்குப் புத்தியில்லை'—என்று இடித்துரைப்பது

போல் இருந்தது அந்தச் சுளிப்பு. கங்கா புரிந்துகொண்டாள். கூட்டத்தில் அவள் எவ்வளவு அழகாக விளங்கினளோ அவ்வளவு குரூபியாக மாறினள். கண்களைக் கசக்கி குருவி ரத்தம் போல் ஆக்கிக்கொண்டாள். நெற்றியிலிருந்த சாந்துப் பொட்டை மூக்கு நெடுக வடியவிட்டாள். பார்ப்பதற்குப் பேய் பிடித்தவள் போல் இருந்தாள். துர் ஜதிக்கு அப்போதுதான் உயிர் வந்தது. தானே சிரித்துக் கொண்டார்.

சபை, நிகழ்ச்சித்தொடரை ஆவலுடன் எதிர் நோக்கி இருந்தது. பின்னல் இருந்தவர்களெல்லாம் முண்டி அடித்துக் கொண்டு முன்னல் வந்தார்கள். கூச்சலும், குழப்பமும் அதிகரித்தன. குழந்தைகள் கதறின. பேரிரைச்சலால் மன்றமே தெப்பம் போல் ஆடி அசைந்தது.

பெத்தன்ன எழுந்தார். எந்த அரசுக் காரியத்தையும் அவர்தான் துவக்கி வைப்பவர். பொறுமைக்கும் போட்டிக்கும், தீனியாகிவிடாத பெருந்தகையாக அவர் விளங்கினர்.

"அறம் வாழ்க! அரசு வாழ்க! வளம் செழிக்க! வாழ்வு மலர்க!" என்று பெத்தன்ன அரசாங்கத்தின் சார்பில் உரையைத் தொடங்கினர். சபை தூங்கும் குழந்தை போல் அமைதியாகச் சுவைத்தது.

முதலை கம்பீரமாக நின்ருன். மேகத்தில் ஓடிக் கொண்டிருக்கும் நிலவைப் போல் அவன் விழிகள் பெண்கள் பக்கம் படம் பிடித்துக் கொண்டிருந்தன.

பெத்தன்ன பேசினர்; "விஜயநகரப் பேரரசால் மல்யுத்த வீரனகத் தேர்ந்தெடுக்கப்பட்டுள்ள முதலை, இங்கே மன்றத்தில் கூடியிருக்கும் கன்னியரில் யாரையேனும் ஒருத்தியைத் தேர்ந்தெடுத்துத் தனக்குத் துணைவியாக வைத்துக்கொள்ள நமது அரசாங்கம் அவருக்கு அனுமதி அளிக்கிறது."—சொன்னர்.

மன்றம் முதலையின் முகத்தைப் பார்த்தது! முதலை சிரித்தான். அந்தச் சிரிப்பில் ஏளனம் விளையாடியது. வெகு அலட்சியமாகப் பேசினான்.

"அவள் இல்லை. நான் விரும்பியவள் இல்லை. அந்த அழகியைக் காணோம்" என்றான் முதலை.

அப்போது ஒரு அழகிய பெண் மன்னருக்குப் பின் வரிசையில் வந்துகொண்டிருந்தாள். முதலை அந்தக் காட்சியைப் பார்த்தான். பைத்தியம் பிடித்தவனைப் போல் மகிழ்ச்சி ஆரவாரம் செய்தான்.

"வந்துவிட்டாள் என் மனைவி வந்து விட்டாள், அதோ அவள்தான்! சக்கரவர்த்தி! அந்தப் பெண்ணைத் தாருங்கள்" என்றுகூச்சலிட்டான்.

சபை அந்தப் பக்கம் திரும்பியது. அரசகுமாரி துங்கபத்திரைதான் மன்னருக்குப்பின் நடந்து வந்து கொண்டிருந்தாள். அனைவரும் திகைத்தார்கள். 'ராஜகுமாரியா?' என்று கூடச் சிலர் வாய்விட்டுக் கத்திவிட்டார்கள். மன்னர் முகத்தில் இருள் சூழ்ந்தது. அஷ்ட கஜங்களும் பெருமூச்சு விட்டார்கள். பெரியவர்கள் பலர் கண்ணைக் கசக்கினார்கள். இத்தனைக்கும் முதலை கலங்காமல் நின்றான். அவன் முகத்தில் களை தட்டி நின்றது.

தாக்குண்ட சிங்கம் போல் மன்னர் அசைந்தார்; பின் எழுந்தார்.

"வீரன் கேட்டதில் தவறில்லை. நமது கொற்றம் நிலைக்க வேண்டுமென்றால் நாம் அவன் விருப்பத்தில் தலையிடக் கூடாது. நமது நிபந்தனையில் அரசகுமாரிக்கு விதிவிலக்கு அளிக்கவில்லை. ஆகையால் முதலை கேட்டது முற்றிலும் சரி. நாம் ஏற்றுக் கொள்ளத்தக்கது" என்று மன்னர் தளதளத்த குரலில் கூறினார்.

பெத்தன்ஞ குறுக்கிட்டுப் பேசினர். "மன்னர் என்னை மன்னிக்க வேண்டும். எந்த நாட்டிலும் எந்தச் சட்டமும் அரசகுடும்பத்தைப் பாதிக்காது. அரசகுமாரி அரச குமாரனைத்தான் மணக்க வேண்டும்" என்ருர்.

துர்ஜதியின் முகம் பழுத்தது. கண்கள் ரத்தம் போல் மின்னின.

"பெரும் புலவர் பெத்தன்ஞ அவர்கள் கூற்றில் ராஜ விசுவாசம் இருக்கிறது. ஆனல் மன்னர் மகளை முதலைக்குக் கொடுப்பதனல் மன்னருக்கும், நமது சாம்ராஜ்ஜியத்திற்கும் பெரும் புகழ்ச்சி கிடைக்கும் என்பது எனது தாழ்மையான கருத்து. மன்னர் கடவுளவதாரம் அல்ல என்பதை விஜய நகரம் நிரூபிக்க வேண்டும். அப்போதுதான் நமது மக்கள் கடவுளாக மதிப்பார்கள்!" துர்ஜதி பேசிக்கொண்டே போனர்.

"துர்ஜதியார் பேசுவதில் நீதி இல்லை. பரம்பரை வழக்கத்தை மீறலாகாது."— பெத்தன்ஞ சொன்னர்.

"வழக்கம் மனிதனல் வகுக்கப்பட்டதுதான்! நிபந்தனைப் படி துங்கபத்திரை முதலைக்கு உரியவராவார்."—துர்ஜதி கர்ஜித்தார்.

"நான் இதை ஆட்சேபிக்கிறேன்."— மீண்டும் பெத்தன்ஞ குறுக்கிட்டார்.

"ஆட்சேபனையை அரங்கம் ஏற்க வேண்டும். அப்போது தான் விஜயநகரத்தின் எதிர்காலம் சோபிக்கும்" என்று அதற்குப் பதில் அளித்தார், துர்ஜதி.

யாரும் எதிர்பார்க்கவில்லை. பெண்கள் பகுதியிலிருந்து ஒரு தனிக்குரல் ஒலித்தது. "இளவரசியார் முதலைக்குச் சேர வேண்டியவர்தான். மன்னர்பிரான் இதில் தவறினல் விஜய நகரத்திற்கே பெரும் அபகீர்த்தி ஏற்பட்டு விடும். இளவரசி யும் விஜயநகரப் பிரஜைதானே!" என்றது அந்த குரல்.

துர்ஜதி தனக்கொரு துணைக்குரல் கிடைத்தது என்ற பூரிப்பில் அந்தப் பக்கமாகத் திரும்பினார். அலங்கோல உருவில் கங்கா பேசிக்கொண்டு நின்றாள். பேசுவது துர்ஜதியின் மகள் என்று சிங்கராயன்கூடக் கண்டு கொள்ள முடியாத அளவுக்கு அவள் சீர்கெட்டுத் தோன்றினாள்.

கங்காவின் எண்ணத்தை மற்ற பெண்கள் ஏற்கவில்லை.

"முடியாது இளவரசியை அடைய முதலைக்குத் தகுதி இல்லை" என்று பெருங்கூச்சல் எழுந்தது.

மன்னர் எழுந்தார். சபைக்கு ஆறுதல் சொன்னார்: "உங்கள் மன்னன் நீதி தவறி நடக்கமாட்டான். இதோ அவைப் பெரும் புலவர்கள் இருக்கிறார்கள். அமைச்சர் குழு இருக்கிறது. இவர்களெல்லாம் கூடி முடிவு செய்வதை நான் மீறமாட்டேன். நீங்கள் அமைதி பெறுங்கள். நாட்டை வாழ்த்திக் கலையுங்கள். நாளை மாலை அஸ்தமனத்திற்கு முன் முடிவு அறிவிக்கப்படும்" என்று அடக்கமாகப் பேசினார்.

இரவோடு இரவாக ஆய்வுக் குழு கூடியது. மன்னர் அவர்களுக்கு நிலமாக விளங்கினார். அரிய நாதர் மன்னருக்கு உடைவாளாக அருகே நின்றார்.

பெத்தன்னாவுக்கும், துர்ஜதிக்கும் வாக்கு வாதம் ஓய வில்லை. மன்னர் தலை சுழன்றது. மற்றவர்களும் குழம்பித் தவித்தார்கள், இறுதியாக மன்னர் பேசினார்.

"விஜயநகரப் பிரஜைதான் போட்டியில் கலந்து கொள்ளத் தகுதியுடையவர்கள் என்று நாம் அறிவித்திருக் கிறோம். இப்போது வெற்றி பெற்றிருக்கும் முதலை நம் ராஜ்ஜியத்தில் எந்தப் பகுதி, என்ன முகவரி?" என்பதைச் சபை ஆராய வேண்டுகிறேன்.

"முதல் கோட்டை. இல்லத்து எண் இருபத்து நான்கு" என்றார் அரண்மனைக் கணக்காயர்.

தூர்ஜதி சிரித்தார். "மன்னர் எண்ணைப்படி பார்த்தாலும் முதலை விஜயநகரப் பிரஜைதான்" என்று கூறிவிட்டு சிங்கராயன் பக்கம் திரும்பினார். அவரும், அவனும் ஒரே கட்சியல்லவா? சிங்கராயன் முகம் மலர்ந்திருந்தது.

பெத்தன்ன கேட்டார். "என்ன சிங்கராயரே, தூர்ஜதியார் கருத்துக்கு என்ன சொல்கிறீர்கள்?"

"நான் தூர்ஜதியார் கட்சிதான்" என்றார் சிங்கராயர்.

பெத்தன்ன துடித்துப் போனார். உடல் நடுங்கிற்று. சபை விம்மிக் கொண்டிருந்தது. ஒருவர் முகத்தை ஒருவர் பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்கள்.

தெனலிராமன் பைத்தியக்காரனைப் போல் பலமாகச் சிரித்துக்கொண்டு ஆய்வு மன்றத்திற்குள் நுழைந்தான்; பெத்தன்ன ஆத்திரப்பட்டார்.

"தெனலி! தெரியாது உமக்கு! இங்கே சபை நடக்கிறது! இது விகடக்கச்சேரி அல்ல" என்று செந்தணல் சிந்தினார் பெத்தன்ன.

தெனலிராமன் வாய்க்குள் சிரித்தான். பொங்கி எழுந்த கோபத்தை அந்த மோகனச் சிரிப்பு ஜீரணித்துவிட்டது.

"அவசரப்பட்டு விட்டீர்கள் தலைவரே, இந்த ராமகிருஷ்ணன் தனக்குத்தானே வைத்தியம் செய்து கொண்டான். புரியாது பலருக்கு! எனக்கு வந்த அடங்காக் கோபத்தை நானே சிரித்து மறக்கடித்துக் கொள்ள எத்தனித்தேன், அவ்வளவுதான்!" என்றான் தெனலி.

சபை புரியாமல் விழித்தது.

"சற்று முன்பு கணக்காயர் தெரிவித்த மல்யுத்த வீரரின் முகவரி என் வீட்டு முகவரி. என் இல்லத்தில் முதலையைப் போல் அப்படி ஓர் ஆள் யாரும் இல்லை."—அடக்கத்தோடு தெரிவித்தான் தெனாலிராமன்.

மன்னர் திகைத்தார். பெத்தன்னா வெட்கத்தால் கூனிப் போனார்; குறுகிப் போனார்.

"முதலை விஜயநகரப் பிரஜையல்ல; யாரோ இனம் தெரியாத அன்னியன் அவன். நமது அரசியல் அறிவிப்புப் படி, முதலை அந்நியனானதால் நமது இளவரசியை பந்தயப் பொருளாகத் தருவது முறையற்றது அது. நீதியுமாகாது" என்றான் அரியநாதன் திடீரென்று. அதை ஆதரிப்பதைத் தவிர சபைக்கு வேறு மார்க்கம் தெரியவில்லை. சக்கரவர்த்தி ராயர் அவருடைய மௌனத்தால் தனது பெருந்தன்மையை நிலை நாட்டினார்.

*        *        *

பொழுது புலரப் போகிறது; கீழ்வானம் வெளுத்து விட்டது. சக்கரவர்த்தி ராயர் அப்படி ஒரு துயரச் சேதி காத்திருக்குமென்று எதிர் பார்க்கவில்லை. அதிகாலையில் அவரை எழுப்பிய அரியநாதன் இளவரசி காணாமல் போன தகவலை அவர் காதில் போட்டான். மன்னருக்கு குடல் ஆடிப் போய்விட்டது. கண் விழிகள் பிதுங்கிவிட்டன. கனவு கண்ட ஊமையனைப்போல் விழித்தார். எளியோர் துயரை துடைக்கலாம்; ஆறுதல் கூறலாம். மன்னவன் துயரை யாரால் துடைக்க முடியும்? ஆறுதல் கூறுவதற்குக்கூட துணிவும் நம்பிக்கையும் வேண்டுமல்லவா!

பூமி பிளப்பது போல்—வானம் இடிந்து விழுவதுபோல் மனப்பிராந்தி பிடித்திருந்த மன்னரை அப்போது அங்கு நுழைந்த துர்ஜதியின் குரல் இழுத்தது.

"அரசுக்கு அகௌரவம் வந்துவிட்டது புலவரே; ராஜ்ஜியத்தில் வாழ்வு இருந்து, வளம் இருந்து என்ன பயன்? இப்போது மானம் போய்விட்டது. பொருள் சம்பாதித்து விடலாம்; தேசத்தைச் சம்பாதித்துவிடலாம்; பெருமை போய் விட்டதே, இதை எப்படிச் சம்பாதிக்கப் போகிறேன்? இளமை அழிந்துவிட்டால் கூட தென்னுட்டவர்கள் வருத்தப் படமாட்டார்கள். ஆனல் மானம் போய்விட்டால் துடித்துப் போய்விடமாட்டார்களா? எட்டுத் திக்கிலும் என் புகழ் இருந்தென்ன? கொட்டு முரசு கொட்டி நாடு வாழ்ந் தென்ன? பட்டுப் பூச்சி போல் மக்கள் நெறி தவருது உழைத் தென்ன? எல்லாம் இன்ரோடு பாழ்!"...மன்னர் கண்ணீர் வடித்தார். அவர் உடல் படபடத்தது. உதடுகள் துடித்தன.

"ஆறுதல் பெறுக சக்கரவர்த்தி! அன்னே துங்கபத்திரை கிடைத்து விடுவார்........." என்று சாந்தமாகக் கூறினர் துர்ஜதி. அவர் முகத்தில் மர்மம் சுழன்றது. கண்கள் அந்த அறையை முற்றுகையிட்டன. மன்னர் அவர் நிலையைப் புரிந்து கொண்டார்.

"துர்ஜதியாரே, தைரியமாகச் சொல்லுங்கள். இங்கு வேறு யாருமில்லே. அரியநாதன் நம்மவன்தான். அந்தரங் கத்தைக் காப்பதில் உத்தமன்!" என்ருர் மன்னர். ஆனல் அவர் ஒருபோதும் இப்படித் தாழ்ந்து பேசியதில்லே.

"சக்கரவர்த்தி நான் சொல்லப் போவதை நம்பினுலும் சரி, நம்பாவிட்டாலும் சரி. என் மீது கோபப்பட்டால் கூட நான் வருந்தப் போவதில்லே. எனக்குத் தங்கள் மீதும் இந்த ராஜ்ஜியத்தின் மீதும் உள்ள தணியாத பாசத்தினுல் நான் உண்மையைத் தெரிவிக்கத் துடிக்கிறேன். இதுவரை என் வாழ்நாளில் நான் போட்ட கணக்கு தப்பியதே இல்லே! இன்று இந்த நாட்டின் எதிர்கால அன்னேயாக விளங்க வேண்டிய இளவரசியைக் காணவில்லே என்று அரண்மனே முழுதும் அழுது புலம்பிக் கொண்டிருக்கிறது. இந்தத்

தருணத்தில்கூட நான் உண்மையை வெளியிடாவிட்டால், பிறந்த நாட்டுக்குத் துரோகம் செய்தவனாகிவிடுவேன். இத்தனை காலமும் நான் ஆற்றிய தொண்டுகளனைத்தும் விரயமாகிவிடும்...''—துர்ஜதி நிறுத்தவில்லை. தொண்டை நோகப் பேசிக்கொண்டே போனார்.

''புலவரே, புதல்வியைக் காணாமல் இதயம் துருப் பிடித்து வருகிறது, நடந்ததைத் தெரிவியுங்கள்.'' — மன்னர் புழுவாகத் துடித்தார்.

"வல்லவர், வெள்ளை மனத்தினன், பகைப் புலத்தைத் தூளாக்குவதில் அவன்தான் விவேகசிந்தாமணி என்றெல்லாம் வர்ணித்தீர்களே விசுவநாதனை, அவன் செய்த தீவினை தான் மன்னவரே இன்று திக்கெட்டும் நம் கீர்த்தியை அழித்துவிட்டது!"—துர்ஜதி நெருப்புக் கோழியானார்.

''துர்ஜதி! இதெல்லாம் என்ன பேச்சு! பிளந்த புண்ணில் மிளகாயைத் தூவாதீர்! யாரைப் பற்றி யாரிடம் பேசுகிறோம் என்பதை அறிந்து பேசும்!'' — மன்னர் எதிர்ப் பாட்டுப் பாடினார்.

''மன்னா!'' — இரைந்தார் புலவர்.

"போதும்! உண்மை ஏதாவது தெரிந்தால் கூறும்!" — மன்னர் துண்டித்துப் பேசினார்.

''சக்கரவர்த்தி, ஏழை சொல் இது. ஆனால் அம்பல மேறியே தீரும்! தோளிலிருந்து செவியைக் கடிப்போனைத் துல்லியதமாகக் கூறிவிட்டேன். பாலில் நஞ்சு கலக்க அவன் ஆயத்தமாகி விட்டான். கோபுரம் போல் உயர்ந்த உமது கீர்த்தியைக் கவிழ்த்து விடாதீர் கொற்றவரே! சாய்ந்த கோபுரத்தை நிமிர்த்த சஞ்சீவி பர்வத மூலிகையாலும் முடியாது."

''துர்ஜதி!''

"நல்வழி கூறுவதே என் தொழில். அவ்வழி முள்வழி என்ருல்......"

"ஐயோ அரியநாதா என் தலை சுழல்கிறது வாலிபனே!" — மன்னர் குழம்பினர்.

"மன்னிக்க வேண்டும் பிரபு, புலவர் கூறுவதில் சிறிது உண்மையும் இருக்கிறது. ஆனல் விசுவநாதன்தான் இளவரசியைக் கடத்தி இருக்கிருன் என்று என்னல் உறுதி கூறமுடியாது." — அரியநாதனின் பேச்சு மிரண்ட பூனை போல் நகர்ந்தது.

"நீயும் புதிர் போடாதே! தகவலைக் கூறு. என்ன நடந்தது? எப்போது நடந்தது?" — மன்னர் நிமிர்ந்து உட்கார்ந்தார்.

"வெள்ளம் அணை கடந்து விட்டது. இனி நஞ்செய் போனல் என்ன, புஞ்செய் போனல் என்ன! நானே தெரிவித்து விடுகிறேன். விசுவநாதனுக்கும் இளவரசிக்கும் நீண்ட நாட்களாகக் கள்ள உறவு இருந்தது. அதை நானே பார்த்தேன். அதுமட்டுமல்ல, ஒரு நாள் இரவு அந்தப்புர முற்றத்தில் இளவரசிக்காக விசுவநாதன் காத்திருந்ததை அரியநாதனிடம் காண்பித்தேன்." — துர்ஜதி முடிக்கவில்லை.

"அரியநாதா! அரியநாதா!" — கதறினர் மன்னர்.

"ஆம்; புலவர் கூறுவது உண்மைதான்!" — நடுக்கத்துடன் கூறினன் அரியநாதன்.

"காதலியை ஏன் அவன் கடத்த வேண்டும். அந்தப்புரத்தில் வைத்தே அழகு பார்த்து மகிழலாமே என்று கேட்பீர்கள். அதற்கும் காரணம் கூறுகிறேன். நேற்றையப் போட்டியில் வெற்றியடைந்த முதலை எங்கே இளவரசியைப் பரிசாகப் பெற்றுவிடுகிருனே என்று எண்ணித்தான்

விசுவநாதன் இரவோடு இரவாக இளவரசியைக் கடத்தி இருக்கிறன் அண்ணலே! ஆற அமர இருந்து ஆய்ந்து பாருங்கள். உண்மை துலங்கும். எனக்கும் விசுவநாதனுக்கும் போட்டியில்லை; பொருமை யில்லை. அவன் வாழ்க்கைக்கு முகவுரை தீட்டும் பருவத்தினன்; நான் நன்றி நவிலும் முதியவன்."—துர்ஜதி ஆடித் தீர்த்தான்.

துர்ஜதியின் வாதத்தில் மன்னர் சொக்கிப் போனர்; அவர் உள்ளத்தில் சூருவளி வீசியது. எரிமலை புகைந்தது. பவளங்களைப்போல் கண்கள் சிவந்துவிட்டன.

தருணம் பார்த்து அப்போது சிங்கராயன் நுழைந்தான்.

"சிங்கராயா! நான் முகப் புகழ்ச்சியில் மயங்கி விட்டேன். கலம் கவிழு முன் கண்ணைத் திறந்துவிட்டார் துர்ஜதியார். போ! துங்கபத்திரையின் தென்கரையில் அந்தத் துஷ்டன், நன்றி கெட்டவன், துரோகி இருப்பான். அவனைப் பிடித்து ரகசியச் சிறையில் போடு. போ, இப்போதே!"—மன்னர் பேச்சில் தீச்சுடர் பறந்தது.

"புரியவில்லை மன்னவரே, யாரைச் சொல்கிறீர்கள்? எல்லை முகாமில் நமது விசுவநாதனல்லவா இருக்கிறர்!" என்று ஒன்றும் புரியாதவனைப்போல் நடித்தான் சிங்கராயன்.

"அந்த நாயைத்தான் சொல்கிறேன், அற்பன்!" — மன்னர் பல்லைக் கடித்தார்.

அரியநாதன் குறுக்கிட்டான். மன்னர் அரியநாதன் பக்கம் பருந்தைப்போல் கழுத்தைத் திருப்பினர்.

"ஒரு சேதி! விசுவநாதனை நாம் கைது செய்வது ரகசியமாக இருந்தால் உத்தமம். இல்லையென்றல் மதுரையிலிருக்கும் நாகமர் ஆத்திரப்பட்டு எதிரியாகிவிடக்கூடும்" என்றான்.

"ஆனல் என்ன! நாகமருக்கு என்ன கொம்பா முளைத்திருக்கிறது?" என்ருர் மன்னர்.

"இல்லை அரசே, அரியநாதன் கூறுவதும் சரிதான். ஒரே நேரத்தில் நாம் எதிரிகளைப் பெருக்கிக் கொள்வது விவேகமில்லை! பகைவர்களைப் பிரித்துத்தான் பதம் பார்க்க வேண்டும்!" என்ருர் துர்ஜதி.

மன்னர் பதில் பேசவில்லை.

சிங்கராயன் குதிரை துங்கபத்திரை நோக்கி விரைந்தது.

*　　　　*

## 8

சுல்தான் அடில்ஷாவின் கோட்டையைச் சுற்றி ஆழமான அகழிகள் இருந்தன. கோட்டை ஒரு தீவைப்போல் விளங்கியது. அகழிகளின் இரு பக்கத்திலும் சுல்தானின் முன்னோர்களது பெருமைக்குரிய கல்லறைகள் தென்பட்டன. கோட்டையின் நெடிதுயர்ந்த அரண்களின் மீதிருந்து கீழே பார்த்தால், அகழிகளெல்லாம் நொங்கும் நுரையுமாகச் சுழன்ருேடும் ஜீவ நதிகளைப் போல் தெரிந்தன.

கோட்டையைச் சுற்றி மூன்று அரண்கள் இருந்தன. ஒரு அரணுக்கும் இன்னொரு அரணுக்கும் இடையிலுள்ள தரிசு நிலத்தில் நூல் பிடித்தாற்போல் ஆறு பேரைப் படுக்க வைக்கலாம். ஒவ்வொரு அரணைச் சுற்றிலும் ஆயுதந் தாங்கிய வீரர்கள் கண்காணித்து வந்தார்கள். கோட்டைச் சுவர்களில் ஆங்காங்கே காணப்பட்ட பிளவுகள் விஜயநகரப் படையின் அடுத்தடுத்த படையெடுப்புக்களைப் பற்றிக் காவியம் பாடிக்கொண்டிருந்தன. மாட மாளிகைகளும், கூட கோபுரங்களும், அரசவையும், அத்தாணி மண்டபமும் சோபிதமான சித்திரச் சாலைகளும் நிறைந்து பெரியதோர் சமுதாயத்தின் அதிகார பீடமாக விளங்குவதற்குத் தகுதி

உண்டு என அந்த பீஜப்பூர் கோட்டை முணகிக்கொண்டிருந்தது.

கோட்டைக்குள்ளே ஓர் அழகிய பள்ளிவாசல். அது சலவைக் கல்லால் ஆனது. அடில்ஷாவால் எதிர்காலத்தில் தன்பெயர் நிலைக்க அக்கறையோடு எழுப்பப் பெற்றது. அதில் வானோக்கி உயர்த்தி எழுப்பப் பெற்ற மினோராக்கள் தொலை தூரக் காட்சிகளைப் பார்ப்பதற்குப் பேருதவி புரிந்தன. அதன் சிகரத்திற்குப் போக உள்ளே ரகசியப் படிக்கட்டுகள் இருந்தன.

சுல்தான் அடில்ஷா தொழுகை முடிந்து கோட்டைக்குப் போக நினைத்தவர், மனம் மாறி மினோராவுக்கு ஏறினார். அவரைத் தொடர்ந்து இரண்டு சிப்பாய்கள் போனார்கள். சுல்தான் பருவத்தில் அரைக்கட்டு கடந்தவர். அவருடைய சாதனைகளும் வெற்றிகளும் அவர் முகத்தில் அனுபவ ரேகைகளாகப் படர்ந்திருந்தன.

முதலில் சிப்பாய்கள் மினோராவின் மேல் தளத்திற்கு வந்தார்கள். பிறகு சுல்தான் வந்தார். வந்தவர் வேறு எதையும் கவனிக்கவில்லை. தென்திசை பார்த்தார். மிகவும் கூர்மையாகப் பார்த்தார். அவர் முகத்தில் சோகம் சூழ்ந்திருந்தது. கொஞ்ச நேரத்திற்குப் பிறகு குதிரை ஒன்று புகை கிளப்பிக்கொண்டு வந்தது. அதைப் பார்த்த பிறகு கூட அடில்ஷா முகம் மலரவில்லை. ஏனெனில் அவர் எதிர் நோக்கியிருந்த திசையிலிருந்து அந்தக் குதிரை வரவில்லை. ரெய்ச்சூர் பக்கமிருந்து அது வந்துகொண்டிருந்தது. சுல்தான் மினோராவிலிருந்து இறங்கினார். குதிரை வீரன் கோட்டைக்குள் நுழைந்ததும் சுல்தானைக் கண்டான்.

"என்ன!"

"ரெய்ச்சூரிலிருந்து வருகிறேன்; கோட்டைக் காவலர் ஓலை தந்திருக்கிறார்" என்று கூறி அவன் ஒரு பட்டுச் சுருளை சுல்தானிடம் கொடுத்தான்.

சுல்தான் ஓலையைப் பிரித்தார் :

"இளவரசர் மாலு, ஓர் அழகிய இந்துப் பெண் ணுடன் ரெய்ச்சூர் கோட்டையில் முகாமிட்டிருக் கிறார். அந்தப் பெண் பார்வைக்கு ஓர் அரசிளங் குமரிபோல் தோன்றுகிறாள். நமது இளவரசர் அந்தப் பெண்ணை அடைவதற்குப் படாத துயரங்க ளெல்லாம் பட்டிருக்க வேண்டும் என்று யூகிக் கிறேன். ஏனெனில், கரடி மயிரைப்போல் உறுதி யாகவும், கருமையாகவும், நெருக்கமாகவும் இருந்த அவருடைய முடியைக் காணவில்லை. மொட்டை அடித்திருக்கிறார். மீசைகூட இல்லை. சின்னப் பட்டம் மாலு அந்தப் பெண்ணை ரெய்ச்சூர் கோட்டையிலேயே தங்க வைக்க வேண்டுமென்று வாதாடுகிறார். நான் அரண்மனையின் உத்தரவை எதிர்பார்த்து மாலுவுக்கும் தெரியாமல் இந்த ஓலை அனுப்பியிருக்கிறேன். ஆக்ஞையை எதிர்பார்க் கிறேன்.

இங்ஙனம்,

கான்ராவுத்தன்.

ரெய்ச்சூர் கோட்டைக் காவலன்.

சுல்தானின் சுருதி குறைந்தது. அவர் புரியாமல் தவித்த புதிருக்கு விடை கிடைத்துவிட்டது. பத்து நாட்களாக அருமை மகன் மாலுவைக் காணாமல் சுல்தான் அடில்ஷா பித்துப் பிடித்தவரைப்போல் பிதற்றிக் கொண்டிருந்தார். இப்போது அவன் ரெய்ச்சூருக்கு வந்திருக்கும் கோலம்? சுல்தான் அதைப்பற்றிச் சிந்திக்காமல் இல்லை. ஓலையைத் திரும்பவும் படித்துப் பார்த்தார்.

அப்போது மசூதி நகரா ஒலித்தது. பள்ளி வாசலி லிருந்து எல்லோரும் கலைந்துகொண்டிருந்தார்கள்.

*   *   *

அடில்ஷா அவரது ஒளி மாடத்திற்கு நடந்தார். அது அவருடைய தனிமைக்கு அமைக்கப் பெற்ற அழகான மாளிகை. இரவு முழுதும் அவர் குழம்பிக் கொண்டிருந்தார். மாலு பீஜப்பூர் ராஜவம்சத்தின் ஒளிவிளக்கு! அதுவும் தனிவிளக்கு! அவன் மனம் கோண அடில்ஷா ஒரு போதும் நடந்ததில்லை. பாலைவனத்தில் பச்சை வர்ணத்தில் குயில் இருக்கிறது என்று மகன் சொன்னால்கூட படையை அனுப்பிப் பிடித்துவா என்பார் அடில்ஷா. அவ்வளவு அன்பு மகன் மீது! ஆனால் இந்த முறை அவர் மாலுவின் எண்ணத்தைத் தடை விதிக்கத் திட்டமிட்டுக் கொண்டிருந்தார். மாலுவின் சுகத்தைக் காட்டிலும், மகோன்னதமாக விளங்கிக் கொண்டிருந்த விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்தின் அழிவையே அடில்ஷா பெரிதும் மதித்துக்கொண்டிருந்தார். அந்த அழிவைக் கண்டு சுவைக்க ஒரு நல்ல தருணத்தை எதிர்பார்த்துக் கொண்டிருப்பதைப் போல் தோன்றினார். அதனால் அவரது வெறித்தனம் பீஜப்பூர் மக்களுக்கு எந்த வகையிலும் ஓர் ஏழை இந்துவிடம்கூட பற்றும் பாசமும் ஏற்பட்டுவிடக் கூடாது, என்று எண்ணினார். பாசமும் பரிவும் மகமதிய அரசின் வீரத்தை மழுங்கடித்துவிடும் என்று அவர் தீர்மானமாக முடிவுகட்டிவிட்டார். ஏனெனில் இளவரசன் மாலு கிளப்பிக்கொண்டு வந்திருப்பது இந்துப் பெண் அல்லவா!

சிறிது நேரத்திற்குப் பிறகு இன்னொரு ஒற்றன் வந்தான். அவனும் ரெய்ச்சூர் கோட்டையிலிருந்துதான் வந்தான். அவன் சொன்ன தகவல் அவரைத் திகிலடைய வைத்தாலும் அதை அவர் எதிர்பார்க்காமலில்லை. அவர் நினைத்தது பலித்தது. இளவரசன் மாலு கடத்தி வந்திருப்பது கிருஷ்ண தேவராயரின் மகள் துங்கபத்திரை என்று இரண்டாவது ஓலை கூறியது. அடில்ஷாவுக்கு உடம்பு சில்லிட்டது. ரெய்ச்சூர் கோட்டைக் காவலனுக்கு அவசர முடங்கல் எழுதினார்.

சல்தான் கட்டளை! இளவரசியைச் சிறைப்
பிடித்துவை! மாலுவுக்கும் இளவரசிக்கும் உறவு

ஏற்பட்டால் பீஜப்பூருக்கும் விஜயநகரத்திற்கும் இடையில் பகை உணர்ச்சி குறைந்துவிடும். கிருஷ்ணதேவராயரின் தலையைக் கொண்டு வந்து பீஜப்பூர் ராஜசபையில் சமர்ப்பித்தால்தான் மாலு இளவரசியை மணந்து கொள்ள பீஜப்பூர் அரசாங்கம் அனுமதியளிக்கும். இந்த நிபந்தனையை மாலு ஏற்றுக் கொள்ளாவிடில் இளவரசி மாலுவுக் கல்ல. அவள் சாகடிக்கப்பட வேண்டியவள். இந்தக் கட்டளையை மாலுவுக்குத் தெரிவித்துவிட்டு, இளவரசியைப் பீஜப்பூர் சிறைச்சாலைக்கு அனுப்பி வைக்கவும். இதில் திருத்தமில்லை; உடனடியாக அமுல் செய்ய வேண்டிய கட்டளை.

பீஜப்பூர் சுல்தான்

அடில்ஷா.

ரெய்ச்சூர் காவலன் கான்ராவுத்தன் பீஜப்பூர் சுல்தானிடமிருந்து இப்படி ஓலை வருமென்று எதிர் பார்க்கவே இல்லை. பீஜப்பூர் ஓலையை எடுத்துக்கொண்டு இளவரசன் தங்கியிருந்த தனி மாளிகைக்குச் சென்றான்.

அங்கே—

"இளவரசி! இதுவரை என்னைப் பற்றி உனக்குத் தெரிந் திருக்காது. நான் பீஜப்பூரின் பட்டத்து வாரிசு. சாதாரண மல்யுத்த வீரனல்ல! நீ ராஜகுமாரி. நான் ராஜகுமாரன். எந்தச் சட்டமும் நம்மை எதிர்க்க முடியாது. நமது மணம் நடந்தால் இனிமேல் இந்து முஸ்லிம் கலவரமே ஏற்படாது. அப்படி ஏற்பட்டாலும் நான் உன் தந்தை பக்கம்தான் துங்கபத்திரா!" —மாலு இளவரசியிடம் கெஞ்சினான்.

"மோசக்காரன்!"

"இல்லை. வேஷம்தான் அணிந்து வந்தேன். அதுவும் என்னை யாரும் தெரிந்து கொள்ளக்கூடாது என்பதற்காகத் தான்! என்னை நம்பு பெண்ணே!"

"மூர்க்கா!"

"உன்னிடம் அப்படி நடந்துகொள்ள மாட்டேன். நீ எனக்குச் சீமாட்டி!"—அடிமையைப் போல் தலை தாழ்த்திப் பேசினான் மாலு.

கோட்டைக் காவலன் கான்ராவுத்தன் உள்ளே நுழைந்தான். அவனுக்குச் சிரிப்பு ஒரு பக்கம்; ஆத்திரம் ஒரு பக்கம்.

"சலாம் ஆலேக்கும்!"

"யாரது!"—இளவரசன் திரும்பிப் பார்த்தான்.

எதிரே கான்ராவுத்தன் நின்றுகொண்டிருந்தான்.

"கான்ராவுத்தா, கட்டளை இல்லாமல் இங்கு என்ன வேலை? போ! பொழுது சாய்ந்ததும் வா!" என்று எரிந்து விழுந்தான் மாலு.

"பீஜப்பூர் உத்தரவு வந்திருக்கிறது இளவரசே!"

"தொந்தரவு செய்யாதே! உத்தரவைப் பிரித்துப் படித்து பதிலை எழுதி நீயே அனுப்பு!"

"மாலு!"—கான்ராவுத்தன் இரைந்தான்.

மாலு வெறிக்கப் பார்த்தான். அடுத்த கணம் கான்ராவுத்தனை ஓங்கி அறைந்துவிட்டான். கான்ராவுத்தன் இலேசாகச் சிரித்து சுவர் மறைவில் நின்ற காவலர்களுக்கு ஜாடை காண்பித்தான். காவலர்கள் இளவரசியைக் கைது செய்து, தனி இடத்திற்கு அழைத்துப் போனார்கள். கான்ராவுத்தன் பீஜப்பூர் உத்தரவை மாலு முன் போட்டான். ஓலையைப் படித்த மாலுவுக்குத் தலை சுற்றியது. 'இளவரசி வேண்டுமென்றால் கிருஷ்ணதேவராயரின் தலை வேண்டும்'—என்று எழுதி இருந்த வரிகள் மாலுவை மிரட்டிக் கொண்டிருந்தன. மிதமிஞ்சி மது குடித்தவனைப் போல் சோர்ந்து படுத்துவிட்டான்.

* * *

"கங்கா,......கங்கா !"

"........."

"அரும்பு...அழுது கொண்டு கிடக்கும்! கண்ணீர் மட்டும் இல்லாவிட்டால் உலகத்தின் கதையையே பெண்கள் மாற்றியிருப்பார்கள். துக்கத்தையும் கண்ணீரையும் பலவீனர்களுக்கென்றே பகவான் படைத்திருக்கிறார்......கங்கா!"

கங்கா கதவைத் திறந்தாள். அவள் முகம் வியர்த்திருந்தது.

காலணிகளை அகற்றிவிட்டுப் பெருமூச்சு விட்டுக்கொண்டே ஆசனத்தில் உட்கார்ந்தார் துர்ஜதி.

"மகளே உனக்கு விபரம் தெரியுமா? யாருமே எதிர்பார்த்திருக்க மாட்டார்கள். அப்படி ஒரு சம்பவம் நடைபெற்றிருக்கிறது!"

கங்கா சிரித்தாள்.

"என்னம்மா சிரிக்கிறாய்? உனக்கெப்படித் தெரிந்தது? எனக்கு மட்டும்தானே தெரியும்! வா, இப்படி உட்கார்...!" என்றார் துர்ஜதி.

"என்னப்பா இது, ஊர் முழுதும் பேசிக்கொள்கிறார்கள்—எனக்கு மட்டும் தெரியாமல் போய்விடுமா?" பீடிகை போட்டாள் கங்கா!

துர்ஜதிக்கு முகம் கறுத்தது.

"இளவரசி காணாமற்போன தகவலைத்தானே சொல்கிறீர்கள். இது யாருக்குத் தெரியாது? அரண்மனைக் குதிரைக்காரனுக்குக் கூடத் தெரிந்திருக்கிறது. இதிலென்ன ரகசியம். உலை வாயை மூடினாலும் ஊர் வாயைமூட முடியுமா?"—கங்கா ஓங்கிப் பேசினாள்.

"துர்ஜதி பலமாகச் சிரித்தார். தலைதப்பியது போன்ற உணர்ச்சி அந்தச் சிரிப்பொலியில் ஒளிந்து கிடந்தது.

"கங்கா, அது முதல் நாள் நடந்தது. அதற்குப் பிறகு எவ்வளவோ நடந்துவிட்டது. நீ பழைய இடத்திலேயே நிற்கிருய். உலகம் அச்சு ஓடிந்த வண்டியல்ல மகளே. நகர்வது தெரியாமல் நடந்துகொண்டிருக்கும் நத்தை அது... இங்கே வா! இப்போது இளவரசி எங்கே இருக்கிருள் தெரியுமா? பீஜட்பூரில் இளவரசன் மாலுவின் மடியில் இருக்கிருள்!" என்று கூறிவிட்டு இடி இடிப்பது போல் சிரித்தார் துர்ஜதி.

"இளவரசரா? அவருக்கு எப்படித் தெரியும் துங்க பத்திரையைப் பற்றி?"—கங்கா வியப்புடன் கேட்டாள்

"பைத்தியக்காரப் பெண்ணே, மல்யுத்தப் போட்டியில் வெற்றி பெற்ற முதலேதான் பீஜப்பூர் இளவரசன். மாறு வேடத்தில் வந்து இங்கே வெற்றி பெற்றிருக்கிருன்" என்ருர் துர்ஜதி.

"இதெல்லாம் உங்களுக்கு எப்படியப்பா தெரிந்தது?"

"தெய்வம் நப்பக்கம் இருக்கிறது மகளே! தேசம்,ஞானம், கல்வி என்பதெல்லாம் கடைச் சரக்கா? எல்லாம் சேவாணிக் கிரகத்தால் கிடைத்ததல்லவா? கங்கா, சில நாட்களுக்கு முன்பு பீஜப்பூர் ஒற்றன் ஒருவன் கையும் களவுமாக அகப் பட்டான் அல்லவா! அவன் கூட இப்போது அரண்மனே மரக் கூண்டில் அடைபட்டுக் கிடக்கிருன். ஒரு நாள் இரவு—நான் அரண்மனேயிலிருந்து வீடு திரும்பும் போது அந்த மரக் கூண்டுக்கு அருகில் நின்று ஒருவன் பேசிக்கொண்டிருந்தான். நான் ஒளிந்து நின்று கேட்டேன். "நீங்கள்தான் இளவரசன் என்று தெரியாமல் நடந்து கொள்ளுங்கள்" என்று மரக் கூண்டு மனிதன் சொன்னது என் காதில் விழுந்தது. எனக்கு மூளே குழம்பியது. ஆனல் நான் விசுவநாதன் கலந்து கொள்ளமாட்டான் என்று எதிர்பார்க்கவே இல்லே. அந்தத் தவருன கணக்கைச் சரியாக்குவதற்கு இன்னெரு தவருன கணக்கைப் போட வேண்டிய நிலேமைக்கு நான் வந்துவிட் டேன், போரில் வெற்றி பெற்றவன் இளவரசன்தான் என்று

அறிந்தேன்; இது யாருக்கும் தெரியாது. எனக்குப் பயம் வந்துவிட்டது. மறுபடியும் இளவரசி—விசுவநாதன் காதல் தொடரப்போகிறதே என்று கவலைப்பட்டேன். ஆனால் இளவரசன் முதலே இளவரசியையே கேட்டுவிட்டான். அப்போதே என் மனம் குளிரத் தொடங்கிவிட்டது. இந்தச் சந்தர்ப்பத்தைப் பயன்படுத்தாமல் விட்டுவிடக் கூடாது என்பதற்காகவே அரசவையில் சட்டத்திற்கு விரோதமாகப் பேசினேன். முதலையை இரவோடு இரவாகச் சந்தித்து இளவரசியைக் கடத்திக்கொண்டு போய் விடும்படி தூண்டினேன். முதலை இந்த உதவியை மறக்கவே மாட்டேன் என்று சத்தியம் செய்து கொடுத்திருக்கிறான். ஒருவேளை பீஜப்பூர், விஜயநகரத்தின் மீது படையெடுத்து வெற்றி பெற்றால் நான்தான் முதலமைச்சன். நீ ராஜகுடும்பத்தைச் சேர்ந்தவளாகக் கூட நிலைமை மாறலாம். கங்கா, காலம் மாறுகிறது; கவனமாக இரு. இனி துங்கபத்திரை உனக்குப் போட்டிப் பெண் அல்ல. அவள் போய் விட்டாள். மீண்டும் வர மார்க்கமில்லை. சதி வெற்றி முகப்புக்கு வந்து நிற்கிறது. என் சொல்லை மதிக்காத விசுவநாதன் சிறையில் கிடக்கிறான்'' என்று பேச்சை முடித்தார் துர்ஜதி.

"ஆ! அப்பா!"

''என்ன மகளே! உண்மைதான். இது அரண்மனை ரகசியம்! யாருக்கும் தெரியாது. நீயும் ரகசியமாகவே வைத்துக் கொள்ளவேண்டும்" என்று அழுத்தமாகச் சொன்னார் துர்ஜதி.

கங்கா சோர்ந்தாள். துர்ஜதி அவளை அணைத்தபடி படுக்கையில் கிடத்தினார்.

அப்போது திடீரென்று அரண்மனைச் சங்கு ஒலித்தது. அந்தச் சங்கு அடிக்கடி ஒலிப்பதில்லை. அவசரமாக ஆய்வுக் குழுவைக் கூட்ட நேர்ந்தால் மன்னரே அந்தச் சங்கை ஒலிக்க வைப்பார். அந்த விசை மன்னரிடமே இருந்தது.

துர்ஜதி சால்வையைத் தூக்கிப் போட்டுக்கொண்டு அரண்மனைக்குப் புறப்பட்டார்.

பதினைந்து ஆண்டுகளுக்கு முன்பு ஒரு முறை அரண்மனைச் சங்கு இப்படி ஊதியிருக்கிறது. யானை மதங்கொண்டு அரண்மனைக்குள் புகுந்துவிட்டதால் அப்போது சங்கு ஒலித்தது. அதற்குப் பிறகு இப்போதுதான் சங்கு ஊதியிருக்கிறது. எதிர்பாராத ஆபத்து ஏற்படும்போதுதான் விஜய நகரத்தில் அரண்மனைச் சங்கு ஒலிக்கும்.

திடீரென்று எழுந்த சங்கொலி குடி படைகளைக் குழப்பியது. புலவர்களைத் திகைக்க வைத்தது. படைத் தலைவர்கள் ஒன்றும் விளங்காமல் விழித்தார்கள். ராஜவீதிகளில் பரபரப்பு அதிகரித்தது. புலவர்களின் பல்லக்குகள் அரண்மனைக்குள் ஓடின. துர்ஜதியின் நீலவண்ணப் பட்டுப் பல்லக்கு பொன்வண்டைப் போல் பொங்கி வரும் ஆற்று நீரைப் போல் வெகுவேகமாக அரண்மனைக்குள் ஓடியது.

அரண்மனையில்——

அரசவை கூடியிருந்தது. எல்லோர் முகத்திலும் இருள் சூழ்ந்திருந்தது. தணலில் வாட்டிய தாமரை போல் சக்கரவர்த்தி ராயர் அமர்ந்திருந்தார்.

பெரும் புலவர் பெத்தன்ன மெத்த வருத்தத்துடன் விபரத்தைத் தெரிவித்தார்.

"விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்தின் வடக்கு எல்லையாக இருக்கும் துங்கபத்திரை நதியை எங்களுக்குத் தந்து அதையே எங்களது தெற்கு எல்லையாக அங்கீகாரம் செய்யாவிடில் எங்கள் வசமுள்ள இளவரசி துங்கபத்திரையைச் சிறையில் போட்டு வதைக்க நேரிடும்."

என்று பீஜப்பூர் சுல்தான் அனுப்பியிருந்த ஓலையைப் பெத்தன்ன சபையில் படித்துக் காண்பித்தார்.

சக்கரவர்த்தியார் நினைத்து நினைத்துப் பொருமினர். நெஞ்சம் கனலாகி நீறு பூத்திருந்தது. யாரும் யாருக்கும் ஆறுதல் கூற முடியாத சூழ்நிலையில் சபையில் ஆழ்ந்த

அமைதி குடி புகுந்திருந்தது. மன்னர் தனக்குள் ஏதோ முடிவு செய்து கொண்டவராய் எழுந்தார். பின் பேசினார் :

"விஜயநகரத்திற்கு இது ஒரு பலப் பரிசோதனை; தவிர்க்க முடியாத பரிசோதனை. இதில் நாம் அழிவதா பிழைப்பதா என்ற முடிவை அறியப் போகிறோம். அந்த முடிவு நாம் எதிர்பாராததாகக்கூட இருக்கலாம். அல்லது நமது விருப்பம் போல் கூட அமையலாம். இந்தக் கட்டத்தில் நாம் சளைத்துவிட்டால் இத்தனை காலமும் நாம் அடைந்து வந்த வெற்றிகள் அனைத்தும் நமது படை பலத்தின் பெருமையைச் சாராமல் அதிர்ஷ்டத்தின்பால் போய்விடும். ஆகையால், இந்த நெருக்கடியான நேரத்தில் நமது முழு பலத்தையும் சேகரித்து பீஜப்பூர் படையை எதிர்த்தே ஆக வேண்டும். எந்த நாட்டின் ஒத்துழைப்பையும் கோராமல் எதிர்க்க வேண்டும்.

"இன்னொரு வருந்தத்தக்க தகவல். என்னையுமறியாமல், சந்தர்ப்ப நிலையை வைத்துச்செய்த பிழை அது. அரசாங்கத்திற்கு உழைத்து உழைத்து உதிரமெல்லாம் விசுவாசத்தை ஏற்றிக் கொண்டிருக்கும் ஒரு பெரிய குடும்பத்திற்கு விஜய நகர அரசு துரோகம் நினைத்துவிட்டது. துர்ஜதியாரின் தவறான கணக்கு என்னையும் தவறிழைத்தவனாக்கிவிட்டது. நிரபராதியான விசுவநாதனைக் கைது செய்ததற்கு இந்தச் சபை வருந்துவதுடன் அவனை விடுவித்து கௌரவிக்கவும் தீர்மானிக்கிறது."

—என்று மன்னர் பேசி முடிக்கும்போது அவர் கண்களில் நீர் துளிர்த்தது. துர்ஜதி தலை கவிழ்ந்து நின்றார்.

படை கிளம்பியது. எழுச்சி தரும் போர்ப்பாடல் நாடு நகரங்களில், காடு, மலை, கடந்த கழனிகளில், கூன் குருடுகளின் உள்ளங்களில் அரும்பி மலரத் தொடங்கியது. விஜய நகர மண்ணெல்லாம் வீரம் பூத்து நின்றது. அரண்மனைக் காவற்படை தவிர நகரில் ஆளரவமில்லை.

சக்கரவர்த்தித் திருமகனர் அரண்மனை மேன்மாடத்தினின்று வடதிசை நோக்கி அமர்ந்துவிட்டார்.

படை கிளம்பி பன்னிரு நாட்கள் ஓடிவிட்டன. விஜய நகரத்திற்கு அதுவரை போர் நிலவரம் சரிவரத் தெளிவாகவில்லை. தினசரி வந்து கொண்டிருந்த ஒற்றர்கள் விஜய நகர் படையின் பலவீனத்தையே திரும்பத் திரும்பத் தெரிவித்தார்கள். விஜயநகரம் வீழ்ந்துவிடும் என்பதற்கான அறிகுறிகளே அவர்களின் வாக்குமூலத்தில் புலப்பட்டன. பீஜப்பூர் சுல்தானின் செல்வன் மாலுவே எதிரிப்படைக்குத் தலைமை தாங்கியிருக்கிருன் என்ற தகவல் வேறு ராயரை அரித்துத் தின்னத் தொடங்கியது. மாலு போர்த் திறமை இல்லாதவன். போர் என்ருல் அந்தப்புரத்தில் ஒளிந்து கொள்பவன். அப்பேர்ப்பட்ட கோழையின் தலைமையில் நிற்கும் படையைக் கூட விஜய நகரப் படை வெல்ல முடியவில்லையே என்றுதான் மன்னர் அதிகமாக வருந்தினர். காலம் அவரது நம்பிக்கையை நாசமாக்கிக் கொண்டு வந்தது. அவருடைய ஒவ்வொரு மூச்சும் தனது இந்து ராஜ்ஜியத்தின் மீட்பைப் பற்றியதாகவே அமைந்துவிட்டது. அவரது கவலையும் ஆத்திரமும் அவருக்கிருந்த பேராற்றல்களை யெல்லாம் மென்று தின்று விட்டன.

* * * *

"கங்கா!"

"கங்கா இன்னும் சாகவில்லை. இப்போதுதான் சாவதற்கு ஆயத்தமாகி வருகிருள்."

"அறியாப் பெண்ணே! நடைபாதை இருக்கும் போது, ஏன் குறுக்குப் பாதைக்குப் போகிருய்! துர்ஜதியின் இல்லத்தில் துர்மரணம் ஏற்படலாமா? வெற்றி எப்போதும் எல்லோருக்கும் கொட்டு மேளத்துடன் வருவதில்லை. சிலருக்கு அது அழுது கொண்டே ஓடி வந்து விடக்கூடும்." —துர்ஜதி மகளைச் சாந்தப் படுத்த முயன்ருர்.

"எந்தத் தத்துவமும் பெண்களின் வாழ்க்கைக்குப் பயன்பட்டதில்லை. அவர்களை ஊக்குவித்ததில்லை. கண்ணீரைத் துடைத்ததில்லை.''—கங்கா துயரத்தோடு பேசினுள்.

"தவறு, கவலைக்கு மூலிகை தத்துவங்கள்தான். ஆனால் பெண்கள் அதுவரை பொறுத்திருப்பதில்லை. காலையில் விதைத்து மாலையில் அறுவடை செய்யும் சக்தி தங்களிடம் இருக்கவேண்டும் என்று எதிர்பார்ப்பவர்கள்."

"அப்பா!"

"என்ன கங்கா!... ஏன் அவசரப்படுகிறுய்? வெற்றி நிச்சயமாக நமக்குத்தான் என்று நான் முடிவு கட்டியிருக்கிறேன். நீகூட நம்பியிருக்க மாட்டாய். நான் யார் தெரியுமா? துர்ஜதி. அரண்மனையில் எனக்கு ஒரு பட்டப் பெயர் உண்டு. அது உனக்குத் தெரியுமா? உனக்கு எங்கே தெரியப் போகிறது! நீதான் அடைக் கோழியாயிற்றே! அரண்மனையில் என்னைப் பற்றி யாராவது ரகசியம் பேசிக் கொள்வதென்ருல் 'உடும்பு' என்று புனைப் பெயரிட்டுத்தான் பேசிக் கொள்வார்கள். அரண்மனை விவகாரங்களிலேயே விட்டுக் கொடுக்காத இந்த உடும்பு சொந்தக் காரியத்தில் விட்டுக் கொடுத்து விடுமா கங்கா?"

"அப்பா, என்ன சொல்லுங்கள் எனக்கு நம்பிக்கை இல்லை!"

"துடிக்கிருய் கங்கா, நீ மிகமிக அவசரக்காரப் பெண். என்னுடைய போர்த்திட்டத்தை நீ அறிய மாட்டாய். இன்று வரை ஒருவனுடைய தோல்விதான் இன்னொருவனின் வெற்றியாகக் கருதப்பட்டு வருகிறது. ஆனால் நான் வகுத்திருக்கும் முறையோ மிகவும் விசித்திரமானது. யார் வெற்றி பெற்ருலும் நமக்கு வெற்றி கிடைக்க வேண்டும். இப்படி ஒரு போர்த்திட்டத்தை இதுவரை யாராகிலும் தயாரித்ததுண்டா? சொல் மகளே!'' துர்ஜதி நளினமாகப் பேசினர்.

கங்கா சிரித்தாள். அது ஏளனச் சிரிப்பு.

"என்ன மகளே சிரிக்கிருய்! உன் தந்தைக்குப் பித்துப் பிடித்துவிட்டதென்று நினைக்கிருயா? இதுவரை போரில் விஜயநகரத்திற்கு வீழ்ச்சிதான் ஏற்பட்டு வருகிறது. விஜய நகர் தோற்ருல் நம்மைத் தவிர மற்றவர்கள் அனைவரும் அழிந்து போவார்கள். விசுவநாதன் கதியும், துங்கபத்திரை கதியும் அப்படித்தான் முடியப் போகிறது. இது ஒன்றே நமக்குப் பெரு வெற்றியல்லவா! நமது சிரிப்பைவிட எதிரி யின் அழுகையில்தான் இன்பம் காண வேண்டும், அதுதான் ராஜதந்திரம்!"

கங்கா இங்கே குறுக்கிட்டாள் :

"விசுவநாதன் தப்பித்து ஓடி விட்டால் என்ன செய் வீர்கள்?"

"எங்கே ஓடப்போகிருன்? ஓடினல் மதுரைக்குப் போவான். போகட்டுமே, துங்கபத்திரை அவனுக்குக் கிடைக்க மாட்டாளல்லவா! அது போதாதா? அதுதானே உன் கவலை!" என்று அடித்துப் பேசினர் துர்ஜதி.

"ஸ்...ஸ்...! யாரோ வருகிருர்கள்!" என்ருள் கங்கா.

துர்ஜதியின் அரண்மனை உளவாளி சிவநேசன் ஓடி வந்தான்.

"சிவநேசா! என்ன இப்படி வருகிருய்? புதிய தகவல் ஏதாவது கிடைத்திருக்கிறதா?" என்று பரபரப்புடன் கேட் டார் துர்ஜதி.

"போர் முடிவு மாறினலும் மாறக்கூடும். நிலைமையைச் சரிக்கட்ட பெருமுயற்சி எடுக்கிறது விஜயநகரப்படை!" என்று கூறிவிட்டு துர்ஜதியின் காதருகில் வந்து ரகசியமாக ஏதோ சொன்னன் சிவநேசன்.

துர்ஜதிக்கு முகத்தில் களை குன்றியது.

"சிவநேசா இது உண்மைதானு?" என்று அழுத்தந் திருத்தமாகக் கேட்டார் துர்ஜதி.

"உண்மை ஐயனே. இன்னும் ஒரு நாழிகை கழித்து நடக்கப் போகிறது. இருள் சூழ்ந்ததும் நிச்சயமாக நடக்கும்" என்று உறுதி கூறினான் சிவநேசன்.

துர்ஜதி, சிவநேசன் குறிப்பிட்ட நேரத்தை எதிர் பார்த்துக் கொண்டிருந்தார்.

* * *

# 9

அந்தி மயங்கிவிட்டது. முகம் மறையும் நேரம் வந்து விட்டது. அழகான முத்துப் பல்லக்கு ஒன்று அரண்மனைக் குள்ளிருந்து கோட்டை மதில்களைக் கடந்து வந்துகொண் டிருந்தது. அந்த முத்துப் பல்லக்கு அதுவரை வெளி வராததாக இருந்தது. விஜயநகரத்தில் யாரும் பார்த்திராத புதியதாகவும் இருந்தது.

பல்லக்கு நேராகப் பெரிய அதிகாரிகள் மாளிகைகள் இருக்கும் பெரிய வீதிக்குள் நுழைந்து நாகம நாயக்கர் இல் லத்தில் நின்றது. அங்குதான் விசுவநாதன் இருந்தான்.

பல்லக்கிலிருந்து இறங்கிய மன்னர் குடுகுடுவென்று மாளிகைக்குள் விரைந்தார். சித்திரம் போல் அமர்ந்திருந்த விசுவநாதன் எழுந்து நின்றான். மவுனமாகத் தலை வணங்கி னான். வாய் திறந்து பேச அவனுக்கு மனமில்லை.

"விசுவநாதா......! உனக்குப் புத்திமதி கூற வேண்டிய தில்லை. நீதான் பிறருக்கு ஆறுதல் கூற வேண்டியவன். நீ பிழை செய்யவில்லை என்பதை அரசாங்கம் உணர்ந்து கொண்டது. ஆனால் உன் விஷயத்தில் அரசாங்கம் தவறு செய்துவிட்டது உண்மைதான். போதிய ஆதாரங்கள் இல்லாமல் பேதமையால் செய்யப்படும் காரியங்களைத்தான் தவறு என்று சொல்வது. நீ இன்று விடுதலை செய்யப்பட்டதி லிருந்து அரசாங்கம் தவறு செய்ததை உணர்ந்துவிட்டது என்பதை நீயும் புரிந்து கொண்டிருப்பாய்."

விசுவநாதன் வேறு பக்கம் திரும்பிக்கொண்டு நின்றான். அவன் மன்னர் பக்கம் திரும்பவே இல்லை.

"பெருந்தன்மை என்பது வயதானவர்களிடம் மட்டும் காணப்படக் கூடியது என்பதல்ல. உன்னிடம் தென்பட்டால் அது விஜயநகரத்திற்கே பெருமையல்லவா! நீ பெரிய குடும்பத்தைச் சார்ந்தவன். உன் தந்தை அடக்கம் நிறைந்த வீரர், மாவீரர்."

விசுவநாதன் கண்கள் பஞ்சடைந்துவிட்டன.

"விசுவநாதா, இரண்டு கிழமைகளாகப் போர் நடந்து வருகிறது, இதுவரை நமக்கு நட்டக் கணக்குத்தான் கிடைத்து வருகிறது. இந்தக் கவலையை என்னால் தாங்கவே முடியவில்லை. வாலிபனே, நீ தீரமிக்கவன். இளவல்களின் திலகம். உனக்கெனத் தனித் திறமைகள் இருக்கின்றன. இப்பொழுது நடப்பது சாதாரணச் சண்டையல்ல. எல்லைக் கோடுகளை மாற்றிக் கிழித்துக்கொள்ளும் வெறும் மண்ணாசை யல்ல. ஒரு பாரம்பர்யத்தை அழித்து, இன்னொரு பாரம்பர் யத்தை நிலைநாட்டும் புனிதப் போராட்டம். நாம் வெற்றி பெற்றால் மகுதிகளை அழிக்கப் போவதில்லை. மகமதிய சமூகத்தினரை வதைக்கப் போவதில்லை. ஆனால் அவர்கள் வெற்றி பெறுவார்களானால் இந்து சாம்ராஜ்ஜியம் நிச்சய மாகத் தவிடு பொடியாக்கப்படும். வானோக்கி வளர்ந்து நிற்கும் இந்துக்கோயில்களின் ராஜகோபுரங்களை புழுதி மேடுகளாக்கிவிடுவார்கள். தென்னாட்டுச் சிற்பக் கலையைப் பொசுக்கிச் சாம்பலாக்கி விடுவார்கள்."

விசுவதநானுக்கு முகம் சிவந்து விட்டது.

"விசுவநாதா! பீஜப்பூர் இளவரசன் மாலு என்பவன் ஸ்திரீலோலன். அவனுக்கு முன்னால் நம் படை வெற்றி பெறத் தகுதியில்லை என்பதை நினைக்கும்போது என் மனம் வேகிறது. இளைஞனே! நாகமர் இருந்த படை—நாடெல்லாம் பேர்பெற்ற படை—பல்லாயிரம் தேசத்தினரை புறமுதுகிடச் செய்த படை — இன்று ஒரு பேடியிடம் சரணடையப் போவதை எப்படிச் சகிப்பேன் விசுவநாதா! இளவரசி

துங்கபத்திரையை அவர்கள் கடத்திக் கொண்டு போய் விட்டார்கள். அதுபற்றிக்கூடக் கவலையில்லை. நான் மகுடம் இழந்து வன வாசம்கூடப் போகக் தயாராக இருக்கின்றேன். ஆனால் இந்த நாட்டில் மகமதியர்களை மட்டும் ஆதிக்கம் செலுத்த வைக்க என் மனம் இடந்தராது விசுவநாதா! நன்றாக யோசனை செய்து பார்! போர் நுணுக்கம் உனக்குத் தெரியாததல்ல. நாம் ஓர் அடி பின் வாங்கினால் எதிரிகள் ஒன்பது பங்கு பெறுவார்கள். இவ்வளவு நேரம் அங்கு என்ன நடந்ததோ தெரியவில்லை'' என்று மன்னர் தளதளத்த குரலில் பேசினார். அப்போது அவசர அவசரமாக ஒரு சேவகன் ஓடி வந்தான். வந்தவன் மன்னரைத் திடுக்கிட வைத்தான்.

''நமது படை அழிந்துகொண்டு வருகிறது. இன்னும் இரண்டு நாட்களுக்குக்கூட நம்படை தாங்காது" என்று அவன் சொன்னான்.

''விசுவநாதா ! விசுவநாதா! தாய் நாட்டின் மானத்தைக் காப்பாற்று! தென்னகத்தின் தீரத்தை நிலை நாட்டு. விஜய நகரக் கோட்டையில் புதுக்கொடி பறக்கப்போகிறதா? தாயின் மணிக்கொடி இறங்கப் போகிறதா? விசுவநாதா என்ன செய்யப் போகிறாய்? உன் இனத்தை வாழவைக்கப் போகிறாயா? அல்லது அடிமைகளாக்கப் போகிறாயா? சொல் இளைஞனே...!"

சக்கரவர்த்தி ராயர், யாரையும் வீடு தேடிப் போய் பார்த்ததில்லை. எவருக்கும் வேண்டுகோள் விடுத்தது கிடையாது. அவர் அதிகமாக மரியாதை காட்டியது பெத்தன்ன ஒருவரிடம்தான். ஆனால் அவரைத் தேடி ஒரு போதும் மன்னர் வீட்டுக்குப் போகமாட்டார். ராயரின் வாழ்க்கையில்—விஜயநகர சரித்திரத்தில் மன்னர்களுக்கெல்லாம் மன்னர், வீரர்களுக்கெல்லாம் தலைவர், நாட்டின் நலனுக்காக வீடு தேடிப் போனது, விசுவநாதனைத் தேடி அவனது இல்லத்திற்கு ராயர் சென்றது இதுதான் முதல் தடவை.

குனிந்து கொடுப்பது கோழைத்தனந்தான். தாழப் பணிந்து பேசுவது தன்னம்பிக்கை அற்ற செயல்தான். ஆனால் கோபக்காரனின் இதயத்தை இளக வைக்க அதைக் காட்டிலும் சிறந்த மார்க்கம் இருக்கிறதா?

ராயரின் பணிவு, ஆத்திரமடைந்திருந்த விசுவநாதனை உலுக்கிவிட்டது. அவன் உடம்பெல்லாம் நீர் பூத்தது. உதடுகள் துடித்தன.

மன்னர் கண்களில் காவி படர்ந்தது.

விசுவநாதன் அருள் வந்தவனைப் போல் மடை திறந்த வெள்ளமெனக் கொதித்தெழுந்து பேசினான். மன்னர் முகத்தில் இன்பம் சுரந்தது; வீரம் பிரிட்டது.

"பிரபு! புறப்பட்டுவிட்டேன். வெற்றித் திருவீரனாக வருகிறேன். தெற்கு திலகமிட்டு வரவேற்கும் மாவீரனாகத் திரும்புகிறேன்" என்று வீறிட்டுக் கிளம்பினான் விசுவநாதன். மன்னர் ஆனந்தக்கண்ணீர் வடித்தார். நாடு மீண்டுவிடும் என்ற நம்பிக்கை பிறந்தது. வெற்றி பெற்றுவிடலாம் என்ற தெம்பு முளைத்தது.

போர்க்களம் நோக்கிப் புதுப்படை கிளம்பியது. அரண்மனைக் காவலுக்கென ஒதுக்கப்பட்டிருந்த ஏழாயிரம் குதிரை வீரர்கள் விசுவநாதன் தலைமையில் அணிவகுத்துச் சென்றனர்.

* * *

"கங்கா!"

"என்னப்பா!"

"கேட்டாயா சேதியை!"

"துங்கபத்திரை வந்துவிட்டாளா?"

"அது இந்த ஜன்மத்தில் நடக்கக் கூடியதா?... விசுவநாதன் புறப்பட்டு விட்டான் போருக்கு......! பாவம் அவன் நாகமருக்கு ஒரே மகன். அநியாயமாய் அழியப் போகிறான்!"

"ஏனப்பா இப்படிச் சாபம் போடுகிறீர்கள்?"

"இது சாபமல்ல! நடக்கப்போவது! சுல்தான்படை தலைக்குமேல் வந்துவிட்டது. இனிமேல் விசுவநாதன் போய் ஜெயிக்கவா?"

"ஏன் முடியாது? நிச்சயமாக விஜயநகரப் படைதான் வெல்லப்போகிறது!"

"யார் ஜெயித்தால் என்ன நமக்கு! வெற்றியின் பயன் இந்த துர்ஜதிக்குத்தான்!"

"விஜயநகர் ஜெயித்தால் நமக்கொன்றும் பயன் இல்லை. நாம் இந்த ஊரைவிட்டே ஓடிவிட வேண்டியதுதான். விசுவநாதர் துங்கபத்திரையைத் திருமணம் செய்து கொள்வார். அதை நம்மால் தடுக்க முடியுமா? முடியவே முடியாது!"

"கங்கா உளருதே! இந்த துர்ஜதி இருக்கும் வரையில் அப்படி ஒன்றும் நடந்து விடாது. ஒருபோதும் துங்கபத்தி ரையை வெற்றிபெறச் செய்துவிட மாட்டேன். இப்பொழுதே தெரிவிக்கிறேன். துங்கபத்திரை விசுவநாதனை மணக்காது இருக்க வேண்டுமானால் நீ மிகத் துணிச்சலாக ஒரு காரியம் புரிய வேண்டும். பெண்கள் அவர்களின் வெற்றிக்காக எதை யும் செய்வார்கள் என்பது உண்மைதான். ஆனாலும் இது பயங்கரமானது. கோரம் விளைந்தாலும் நான் ஆச்சரியப் படமாட்டேன். உனக்குத் தைரியமிருந்தால் செய்! வா!" என்று துர்ஜதி கங்காவை அழைத்தார்.

கங்கா அவரருகில் வந்தாள். துர்ஜதி அவள் காதருகில் ஏதோ சொன்னார். கங்கா நெற்றியைச் சுளித்தாள். புருவத்தை வளைத்தாள்.

"பயப்படாதே! வெற்றி உனக்குத்தான்!" என்று மகளின் முதுகைத் தட்டிக் கொடுத்தார்.

கங்கா வீட்டுக்குள் ஓடினாள். துர்ஜதி பலமாகச் சிரித்தார்; நம்பிக்கையோடு சிரித்தார்.

* * *

போர் வெகு மும்முரமாக நடந்து கொண்டிருந்தது. விசுவநாதன் போரில் கலந்து கொண்டு விட்டான் என்ற தகவல் போர்க்களம் முழுவதும் எதிரொலித்துவிட்டது. விஜயநகரப்படை முன்னிலும் தீவிரமாகப் போர் புரிந்தது. நம்பிக்கையும் துணிச்சலும் ஒவ்வொருவர் பலத்தையும் பெருக்கிக் காட்டியது. படைவீரர்களும் விசுவநாதனும் தளத்து முகப்பில் நின்று வீரப்பணியாற்றிக் கொண்டிருந் தார்கள். சிங்கராயன் — படைக்குத் தலைமை வகித்து வந்தவன் எங்கோ ஒரு மூலையில் கள்ள விழிகளுடன் சண்டை யிட்டுக்கொண்டிருந்தான். விசுவநாதன் அவனைக் கவனிக் காமல் இல்லை. அடிக்கடி அவனைக் கவனித்துக் கொண் டிருந்தான்!

போரின் கட்டம் திசைமாறத் தொடங்கியது. சுல்தான் படையினர் பின்வாங்கத் தலைப்பட்டுவிட்டார்கள். அப்போது ஒரு வெள்ளைக் குதிரை—புதுக்குதிரை ரத்தக்கறை – படாத குதிரை களத்திற்கு ஓடிவந்தது. அதன் மேல் ஒரு விஜயநகர வீரன் இருந்தான். அவன் நேராகச் சிங்கராயன் சண்டை யிட்டுக் கொண்டிருந்த இடத்திற்கு வந்தான். சிங்கராயன் அவனை ஏறிட்டுப் பார்த்தான். இருவருக்கும் இடையில் வெறும் பார்வை பரிமாறிக் கொள்ளப்பட்டது. பேச்சு வார்த்தை இல்லை. அடுத்தவர்களுக்குத் தெரியாமல் அந்தக் குதிரைக்காரன் சிங்கராயனிடம் ஓர் ஓலையைக் கொடுத் தான். இருவருமாகப் போர்க்களத்தை விட்டு ஒதுங்கிப் போய் நின்றார்கள். சிங்கராயன் ஓலையைப் படித்தான்.

தளபதியாருக்கு,

விஜயநகர் வெற்றி பெறப்போவதாகக் கேள்வி. ஆகவே எப்படியாவது சிறையிலடைபட்டுக் கிடக்கும் இளவரசி துங்கபத்திரையைத் தீர்த்து

விட்டு வரவேண்டியது உமது பொறுப்பு. கடிதம் கொண்டு வருவது வேறுயாருமல்ல; என் மகள் கங்காதான்.

இப்படிக்கு,

துர்ஜதி.

என்று எழுதப்பட்டிருந்தது. சிங்கராயனுக்கு உச்சி குளிர்ந்தது. உள்ளம் புளகாங்கிதம் அடைந்தது. கங்காவின் கன்னத்தில் செல்லமாகத் தட்டினன். அதை அவள் விரும்பவில்லை என்ருலும் அவளுடைய வெற்றிக்கு அதைச் சகித்துக் கொண்டாள்.

"கங்கா! இந்த உடையை இன்று பூராவும் மாற்ருமல் இரு! இரவு வந்ததும் நான் ஒன்று கூறுவேன். உன்னுல் தான் அந்தக் காரியத்தை நிறைவேற்ற முடியும். அதோ இருக்கிறதே நமது பாசறை. அங்கே போரில் காயம் பட்டவர்கள் கிடக்கிருர்கள். அவர்களுக்குள்ளே நீயும் பதுங்கிக் கொள். பொழுது சாய்ந்ததும் நான் வருகிறேன். போர் முடிய இன்னும் மூன்று நாட்களாவது பிடிக்கும். தைரியமாக இரு. வெற்றி நமக்குத்தான்!" என்று கங்காவைப் பாசறைக்கு அனுப்பி வைத்தான். கங்கா தயங்கிக்கொண்டே பாசறைக்கு நடந்தாள்.

* * *

பீஜப்பூர் அந்தப்புரம்!

பத்து நாட்களாகச் சுல்தான் அந்தப்புரத்திற்குப் போகவில்லை. போரின் போக்கு அவனைக் குழப்பி வைத்துக் கொண்டிருந்தது. ராணி கைதிலி பேகத்திற்கு இது பெருங் கவலையைத் தந்தது. மகமதியப்படை தோற்ருல் மதம் அழியும். இனம் அழியும், சுதந்திரம் பாழாகும்—என்ற கவலை அவளையும் வாட்டி எடுத்தது.

அப்போது தாதி வந்தாள்.

பெரிய மசூதியிலிருந்து மதகுரு வந்திருப்பதாகத் தெரிவித்தாள். அழகிய பட்டுத் திரைக்குப் பின்னிருந்து பேட்டியளிக்க ராணி இசைந்தாள். அதன்படி ஏற்பாடாயிற்று. ஒருவரை ஒருவர் பார்க்க முடியாத வகையில் பேட்டி நடைபெற்ற.

''போரை நிறுத்தவில்லையானால் மகமதியர் சரித்திரமே தோல்வியோடு முற்றுப் பெறும்'' என்று மதகுரு வருத்தத்தோடு தெரிவித்தார்.

''உண்மைதான்! நான் அந்தப்புரத்தில் அடைபட்டுக் கிடக்கிறேன். என்னால் என்ன செய்ய முடியும் என்று கூறுங்கள்; நான் செய்கிறேன்'' என்று அரசி பவ்யமாகச் சொன்னாள்.

''ஒன்று சொல்லலாம்! போரில் தோற்றால் நாம் அழியப் போகிறோம். நமது சந்ததியே ஒழியப் போகிறது. ஒரே ஒரு வழிதான் இருக்கிறது. அந்த வழியைக் கடைசி முறையாகச் செய்து பார்ப்போம். நீங்கள் மட்டும் இசைந்தால் வெளியில் காத்துக் கிடக்கும் பல்லாயிரக் கணக்கான முஸ்லீம்கள் பேரானந்தமடைவார்கள். செய்யுங்கள் மகாராணி!'' என்று மதகுரு வற்புறுத்தினர்.

''நிச்சயமாகச் செய்கிறேன். மார்க்கமென்ன?'' என்று தைரியமாகக் கேட்டாள் ராணி.

''அடைபட்டுக் கிடக்கும் இளவரசியைத் திறந்து விட்டால் போர் நின்றுவிடும்'' என்றார் மதகுரு.

ராணிக்குத் தலை சுற்றுவது போலிருந்தது.

''சிறையி லிருப்பவளையா திறந்துவிடச் சொல்கிறீர்கள்? சுல்தான் உத்தரவில்லாமலா? அது பெருங்குற்றமல்லவா?'' என்று கேட்டாள் ராணி.

''ஆம் சுல்தான் உத்தரவு இல்லாமல்தான் அவளைத் திறந்துவிடவேண்டும். சுல்தானிடமிருந்து உத்தரவு வரும்

வரை நாடு தாங்காது அரசியாரே! நாம் பிழைக்கவேண்டு மானல், நமது சமுதாயம் பிழைக்க வேண்டுமானல், அன்பு கூர்ந்து துங்கபத்திரையைத் திறந்து விடுங்கள். அவள் நிச்சயமாகப் போரை நிறுத்திவிடுவாள். இந்த உதவியை ஒருபோதும் மறக்கமாட்டாள்; இன்றே செய்யுங்கள்! இப் பொழுதே செய்யுங்கள். உங்களுக்குக் கோடி புண்ணியம் உண்டு; அல்லா உங்களை ரட்சிப்பார்!'' என்று மதகுரு அடுக்கிக்கொண்டே போனர். அவர் கண்களில் நீர் துளித்து நின்றது.

ராணிக்கு உரம் பிறந்தது. திரைக்குப் பின்னல் நின்றே காவலனுக்கு உத்தரவிட்டு, இரவு வந்ததும் துங்கபத்தி ரையை அந்தப்புரத்திற்கு அழைத்துவரச் சொன்னள்.

* * *

பொழுது சாய்ந்தது. போர்ப்படைகள் பாசறைக்குத் திரும்பிவிட்டன. சிங்கராயன் அவனது திட்டப்படி கங்கா வைச் சந்தித்தான். இருவருமாகப் பேசிக்கொண்டே பாசறைக்கு வெளியே வெகுதூரம் போய்விட்டார்கள். சிங்கராயன் கடைசியாகக் கூறியதுமட்டும் காதில் விழுந்தது.

"கங்கா, இந்தக் கத்தியை இடையில் வைத்துக்கொள்! நான் சொன்ன பாதையை மறந்துவிடாதே! நீ கொண்டு வந்திருக்கும் கோஷாப்பெண் உடைகளை அணிந்துகொள்! தைரியமாக நட! ஊமையாக நடித்துப் பார்! யாரும் கேட் டால் அந்தப்புரத்துச் சேடி என்று கைஜாடை மூலம் காட்டி விடு!'' என்று சிங்கராயன் சொல்லியனுப்பினன்.

* * *

சுல்தான் பாசறையில்!

சுல்தான் இளவரசன் மாலுவை அழைத்தான். மாலு பயபக்தியுடன் வந்து நின்றன்.

சுல்தான் முகத்தில் களை இல்லை; தெம்பில்லை. நம்பிக்கை இல்லை. கண் கலங்கி இருந்தது. நரம்புகளெல்லாம் வெறி பிடித்துக் கிளம்பிக் கொண்டிருந்தன.

"மாலு! நீ மகமதியன்! இந்துக்களின் பகைவன். மகமதிய சாம்ராஜ்ஜியத்தின் வெற்றியை நம்பிக்கொண்டிருக்கும் பேரரசின் வம்சவிளக்கு! நமது மூதாதையரின் கீர்த்தியை மனத்தில் நினைத்துக்கொள். நாம் அரசாண்ட பெருமைகளை ஒருமுறை எண்ணிப் பார்த்துக்கொள்! கோட்டைகொத்தளங்களில் கொடி கட்டி வாழ்ந்த பீஜப்பூரின் சுதந்திரத்தையும் நினைத்துப் பார்! அதன் பிறகு நட! உனது தந்தை கட்டளை இடுகிறேன். சாகப் போகும் ஒரு முடியரசின் தலைவன் கட்டளை இடுகிறேன். உனக்கு விருப்பமில்லாவிட்டாலும் உன் மனம் இடந்தர மறுத்தாலும் நாட்டுக்காக நீ செய்யத்தான் வேண்டும். நான் செய்துவிட முடியும். ஆனால் நான் சொல்லப் போவதை நீ செய்தால்தான் பெருமை உண்டு! நாட்டு மக்கள், களத்தில் வாடும் வீரப்படையினர் நமது ராஜ குடும்பத்தை மதிப்பார்கள். உன் தியாகத்தைப் போற்றுவார்கள். ஒரு மனிதன் ஆயுள் காலம் முழுதும் செய்த தவறுகளை அவன் சாகப் போகுமுன் செய்யும் தியாகத்தால் மறைத்துவிட முடியும்! மாலு! என் அருமை மகனே! இந்த வாளை எடுத்துக் கொள்! நேராக ரகசியச் சிறைக்குப் போ! அங்கே இருக்கிறாள் விஜயநகர இளவரசி துங்கபத்திரை. அவளை உன் கைகளாலேயே வெட்டி விடு! போ! மனதைத் தேற்றிக்கொள்! விஜய நகரம் போரில் வெல்லட்டும், பீஜப்பூர் அது வெளியிட்ட நிபந்தனையாலாவது வெல்லட்டும்! மாலு! மாலு! போடா! போ!" என்று கூவினார் சுல்தான்.

மாலு உடம்பில் வெறியேறிவிட்டது. இதயத்தில் குடி கொண்டிருந்த மோகினிப் பிசாசு தலை தெறிக்க ஓடிவிட்டது. அவனுடைய இரும்புக் கரத்தை சுல்தான் முன் பணிவுடன் ஏந்தி நின்றான்.

"உனக்கு மகுடாபிஷேகம் சூட்டினால் எவ்வளவு மகிழ் வேனோ அதைப் போல் பதின்மடங்கு மகிழ்ச்சி அடை கிறேன். இன்று நீ எனக்காகச் செய்யப் போகும் கொலையை மகமதிய சமுதாயம் ஒரு தியாகம் என்றே வர்ணிக்கும். புகழ்மாலை சூட்டும்! போய் வா!" என்றார் சுல்தான்.

மாலு கண்ணீரைத் துடைத்துக்கொண்டு வாளை உருவிய வண்ணம் ரகசியச் சிறைக்கு நடந்தான்.

ரத்தம் முறிந்து நீராகி விட்டது போலிருந்தது மாலுவுக்கு. அம்பைப் போல் கிளம்பி ஓடினான். எதிர்கால எண்ணங்கள் சரிந்து மண்ணானதை எண்ணி அவனது கால்கள் பின்னின. கண்டும் கேட்டுமிராத பூதங்கள் அவனைத் துரத்திக் கொண்டு வருவதுபோல் நினைத்து வாய் விட்டு அலறிய வண்ணம் தெருத் தெருவாகக் கடந்து வந்தான்.

சிறை நெருங்கிவிட்டது. கோட்டைச் சுவர் கடந்து உள்ளே வந்துவிட்டான். காவலர்கள் பீதி அடைந்து வழி விட்டு ஒதுங்கிக் கொண்டார்கள். துங்கபத்திரையின் இதயத்தை இளக வைக்க ஒவ்வொரு நாளும் அவன் எடுத்துக் கொண்ட முயற்சிகள் மனக்கண்முன் வந்து அணி வகுத்து நின்றன. பெண் புலிபோல் அவள் சீறி விழுந்த தோரணைகளை அவன் மறந்துவிடவில்லை. அவளுடைய பேச்சை பலமுறை மாலு உருவகப்படுத்திப் பார்த்திருக் கிறான். பெண்களின் குரலுக்கு இரண்டு தன்மைகள். இதயம் குளிர்ந்திருக்கும் போது அவர்களது குரல் இனிமையாக இருக்கும். கேட்பதற்குச் சுவையாகத் தெரியும். அவர்கள் கோபமாக இருந்தால் வார்த்தைகள் நெருப்புக் கங்குகளாக உதிரும். அதில் சுவை இருக்காது. அறுந்து சுருண்டு கிடக்கும் வீணைக் கம்பியில் கதவிடுக்கின் வழியாக வீசும் காற்றுப் பட்டது மாதிரி இருக்கும். மாலுவுக்கு இது தெரி யாதா என்ன? அவனோ மகமதிய இளைஞன். சுல்தானின் செல்லப்பிள்ளை. தன் மாளிகைக்குச் சொந்தக்காரன்.

அவனுக்குக் குயிலின் குரலும் தெரியும். சாகப் போகும் கிளியின் மொழியும் தெரியும். துங்கபத்திரை அவன் உடம்பெல்லாம் ஓடிக்கொண்டிருந்தவள்; அவனுடைய உள்ளத்தை இடைவெளி இல்லாமல் நிறைத்துக் கொண்டிருந்தவள். 'உனக்காக எது வேண்டுமானாலும் செய்கிறேன். எதை வேண்டுமானாலும் கொண்டு வருகிறேன். நீ உன் உள்ளத்தில் இந்த வாலிபனுக்கு ஒரு மூலையில் மட்டும் இடம் ஒதுக்கிவை. என்று அவன் தினசரி கெஞ்சிக் கொண்டிருந்தானே, அந்த நாள் மறைந்து அவளைத் தொட இருந்த கரத்தால் அவளையே துண்டிக்க வந்து கொண்டிருந்தான்.

ரகசியச் சிறையின் இரண்டாவது வாசல் வந்துவிட்டது. அப்பொழுதுதான் மாலுவின் தலை சுற்றத் தொடங்கியது. கதவருகில் ஓடி வந்து பாதையைத் திரும்பிப் பார்த்தான். பூதலமே புகை சூழ்ந்ததுபோல் தெரிந்தது' கொடிகட்டிப் பறந்து கொண்டிருந்த பீஜப்பூர் பளிங்கு மசூதி மட்டும் அவன் கண்களுக்குமுன் நிழலாடிக் கொண்டிருந்தது. அந்த மசூதியின் மேல் நின்றுகொண்டு அவனுடைய தந்தை பீஜப்பூர் சுல்தான் சபதம் செய்வது போல அவனுக்குத் தோன்றியது. 'போரில் விஜயநகரம் வெல்லட்டும். புறப்படு மாலு போ!' என்று சூடேற்றி அனுப்பி வைத்த அந்த வெறிச் சொற்கள் மாலுவின் தலையில் அழுத்திக்கொண்டு நின்றன. தாங்க முடியாத சுமையைத் தாங்கி நிற்கும் கிழவியைப் போல் அவன் உடல் குன்றிப் போய்விட்டது; ஒரு கணம் நிதானித்து 'குலாம்' என்று கத்தினான்.

சிறைக் கோட்டத்தின் கிழட்டுக் காவலன் ஓடிவந்து நின்றான்.

"இதோ இருக்கிறது சாவி. சுல்தான் கட்டளை. ரகசிய சிறையிலிருக்கும் பெண் கைதியைக் கொலை செய்துவிட வேண்டும்" என்று ஆக்ஞை பிறப்பித்தான்.

குலாம் இரவெல்லாம் காவல் இருந்துவிட்டு அப்போது தான் தூங்கத் தொடங்கி இருந்தவன். இளவரசின் கட்டளை அவனுக்குப் புரியவில்லை. ஒன்றும் தெரியாமல் திகைத்தான். மாலு மறுபடியும் சொன்னான்.

"ஒன்பதாவது கொட்டடியில் இருக்கும் பெண்ணை அங்கேயே கொன்று விட்டு வா" என்றான்.

குலாம் கொட்டடிச் சாவியை வாங்கிக்கொண்டு தள்ளாடிக் கொண்டே ஓடினான்.

இளவரசன் மாலு மகுதியைப் பார்த்துக்கொண்டே கண்களை மூடிக் கொண்டு நின்றான். சற்று நேரத்திற்கு பிறகு "ஹா! அய்யோ" என்ற ஒரு குரல் கேட்டது. மாலு, சோகம் தாங்காமல் கைகளை இறுகப் பிசைந்தான்; அவன் அணிந்திருந்த மோதிரங்கள் நெளிந்து விழுந்தன.

உடனே மாலு போர்க்களத்திற்குத் திரும்பினான். வரும் வழியில் அரண்மனைக்குள்ளிருந்த ரோஜாச் செடியில் மலர இருந்த மொட்டுக்களையெல்லாம் கசக்கி எறிந்து கொண்டே வந்தான்.

## 10

### போர்க்களம்!

விசுவநாதன் சண்டமாருதம்போல் சுழன்று கொண்டிருந்தான். அவனுடைய ஒவ்வொரு அசைவும் விஜய நகரப் படைக்குப் புதிய ரத்தம் பாய்ச்சியது. அங்கமிழந்தவர்கள்கூட தள்ளாடிக் கொண்டே போரிட்டார்கள்.

திடீரென்று சுல்தான் படைக்குள் ஒரு பரபரப்பு ஏற்பட்டது. யாருக்கும் எதுவும் விளங்கவில்லை. விஜயநகர யானைப்படையில் இருந்த ஒருவன் வேகமாக ஓடி வந்து சண்டையிட்டுக் கொண்டிருந்த விசுவநாதனிடம், "சுல்தான்

அமர்ந்திருந்த யானை சுல்தானைக் கீழே தள்ளிவிட்டு மதம் பிடித்து ஓடுகிறது!" என்று கூறினன். விசுவநாதனுக்கு நம்பிக்கையில்லை. அவன் உறுதிப்படுத்து முன் சுல்தான் படை கலைந்து ஓடத் தலைப்பட்டுவிட்டது. யானையிலிருந்து விழுந்த சுல்தானை மகமதிய வீரர்கள் அணைத்துத் தூக்கி குதிரையில் ஏற்றிக்கொண்டு காற்ருய்ப் பறந்தார்கள். விசுவநாதன் இந்தக் காட்சியைக் கண்ணுல் பார்த்தான். விசுவநாதன் போர் அனுபவம் மிகுந்தவன்; மகமதியப் படை சுல்தான் விழுந்ததும், தன்னம்பிக்கை இழந்து விட்டது என்று நினைத்தான். யானை மதம் பிடித்து ஓடிவிட்டால் விஜயநகருக்கு வெற்றி கிடைக்காது என்பது அவன் எண்ணம். சுல்தான் களத்திற்கே வராது இருந்தால்கூட மகமதியப்படை வெற்றி பெற்றிருக்கக்கூடும், என்று அவன் உள்ளொளி இசை பாடியது.

நொடிப் பொழுதுக்குள் மகமதியர் நிலம் வெறிச் சென்ருகிவிட்டது. பிணங்கள், விளைந்த கழனியைப் போல் சாய்ந்து கிடந்தன.

விஜயநகரப் படைக்குத் தலைமை தாங்கி வந்த சிங்கராயன் வெற்றிப் பண்ணைத் தொடங்கி வைத்தான். வானதிர முழக்கம் கேட்டது.

விசுவநாதன் அந்த வெற்றிப் பண்ணின் முதலடியை பாடிவிட்டு குதிரையிலேறினன். குதிரை பீஜப்பூர் கோட்டைப் பக்கமாகக் கிளம்ப படைவீரர்கள் அனைவரும், விசுவநாதன் படைக்கு முன்னின்று அணிவகுத்துச் செல்லப் போகிருன் என்றுதான் நினைத்தார்கள்.

விசுவநாதன் அரண்மனைக்குள்ளிருந்த ரகசியச் சிறைக் குள் நுழைந்தான். காவலர்கள் யாருமில்லை. எல்லாக் கொட்டடிகளும் திறந்துகிடந்தன. ஒன்பதாவது கொட் டடியில் மட்டும் ஒரு பிரேதம் கிடந்தது. விசுவநாதனுக்குப் பாதி உயிர் போய்விட்டது. சற்று முன்பு போர்க்களத்தில்

திரண்டிருந்த வீரமெல்லாம், எங்கோ ஓடி ஒளிந்துவிட்டது. ஆவலுடன் அந்தப் பிரேதத்தைத் தூக்கினான். தலையைக் காணவில்லை. அதுவெறும் முண்டமாக இருந்தது. அதுவும் இஸ்லாமியப் பெண்ணாக இருந்தது. விசுவநாதன் குழம்பி நின்றான். அதற்குள் சிங்கராயனும் அவனுடன் இரண்டு போர் வீரர்களும் அங்கு வந்துவிட்டார்கள்.

“விசுவநாதா எங்கே இளவரசியார்?”—சிங்கராயன் கேட்டான்.

“நானும் தேடிக் கொண்டிருக்கிறேன்” என்று விசுவநாதன் பதில் கூறினான்.

சிங்கராயன் ஓடிப்போய் அந்த உருவத்தைப் புரட்டினான்.

“விசுவநாதா! மறைக்காதே! இது யாருடைய பிணம் தெரியுமா? பாவி! தலையை மறைத்துவிட்டால் பெயரைக் கூற முடியாது என்று நினைத்தாயா? உன்னுடைய உயிரைக் காக்க என்னுடைய உயிரைக் கொய்து விட்டாயடா கொலைகாரா! என்ஆருயிர் காதலி கங்காவைக் கொலை செய்துவிட்டாயே? துன்மார்க்கா! எங்கே இவள் தலை? புதைக்கப் போகும் போதாவது அவள் முகத்தைப் பார்த்துவிட்டுப் போகிறேன்” என்று கதறினான் சிங்கராயன். சிங்கராயன், யாருக்கும் இரக்கப்பட்டதில்லை. அன்று கண்ணீரைக் கொட்டினான். அவன் யாரையும் புகழ்ந்ததில்லை. அன்று அவள் அழகை வர்ணித்தான். அவன் விழிகள் நாகம் போல் ஆடின.

சற்று நேரத்திற்குப் பின் விஜயநகரப் படை கோட்டைக்குள் புகுந்துவிட்டது. அரண்மனை முழுதும் புழுதிப்படலம் படர்ந்தது. பீஜப்பூர் கோட்டையையே படு சூரணமாக்க வேண்டும் என்ற வெறியுணர்ச்சியோடு புகுந்த விஜயநகரப் படைக்கு விசுவநாதன்—சிங்கராயன் சொல்லாட்டம் பெருந்தடையாகப் போய்விட்டது.

வாக்குவாதம் குறைந்து பலப்பரீட்சை தொடங்கப் போகும் வேளை நெருங்கிக்கொண்டே வந்தது. சிங்கராய னுக்கு அவனது புஜபலத்தில் நம்பிக்கை இல்லை; அவனுக்கு ஒரு புதிய யுக்தி பிறந்தது.

"விசுவநாதா, உன்னை நான் கைது செய்கிறேன்" என் றான் சிங்கராயன்.

"என்னையா?" என்று அலட்சியமாகக் கேட்டான் விசுவ நாதன்.

"ஆமாம். உன்னைத்தான்; நான்தான் படைக்குத்தலைவன். அதிகாரம் எனக்குத்தான் இருக்கிறது. நான் புறப்படும் போது நீ சிறையில் இருந்தாய். சிறையிலிருந்த இளவரசியை மறைத்த குற்றத்திற்காகவும் கங்காவைக் கொன்ற குற்றத் திற்காகவும் நான் உன்னைக் கைது செய்கிறேன். உனக்கு உன் நீதியில் நம்பிக்கை இருந்தால் விஜயநகர ராஜசபை யில் விடுதலை பெற முயற்சி செய்" என்று கனல் கக்கினன் சிங்கராயன்.

விசுவநாதன் பதில் பேச விரும்பவில்லை. போர்ச் சட்டங் கள் விசித்திரமானவை. சில நேரங்களில் அது எய்தவ னையே கொன்றுவிடும்.

கல்யாண ஊர்வலத்தில் மணமகனைக் கைது செய்து அழைத்து வருவதைப்போல் வெற்றிவீரனை விசுவநாதன் குற்றவாளியாக அழைத்து வரப்பட்டான். அணிவகுப்பில் எழுச்சியில்லை. வெற்றி முழக்கத்தில் வீரமில்லை. செத்தவன் கையில் பூச்செண்டைக் கொடுத்தது போல் ஒவ்வொரு வீரனும் கடனுக்காக வாளைப் பிடித்துக்கொண்டு வந்தார் கள்.

வெற்றிச் செய்தி கிடைத்த ராயர், நகர் முழுதும் இனிப்புகள் வழங்கினர். அரசாங்க ஊழியர்களுக்கெல்லாம் புத்தாடை தந்தார்.

துங்கபத்திராவின் தென்கரையில் விருதுடன் வரும் தாய்நாட்டுச் செல்வங்களுக்கு கோலாகலமான வரவேற்பளிக்கக் காத்திருந்தார்.

படை வருவது கண்ணுக்குத் தெரிந்தது. வெற்றிப்பண் ஆடி அசைந்து வருவது அவர் காதுகளில் மோதிற்று.

படை துங்கபத்திரையின் மணற் படுகையில் வந்து கொண்டிருந்தது. மன்னர் பல்லக்கிலிருந்து இறங்கி ரோஜா மாலையைக் கையிலெடுத்துக்கொண்டு நின்ருர். அவரது கண்கள் துங்கபத்திரையைத் தேடிக்கொண்டிருந்தது.

* * *

"சிங்கராயா! என்மனம் எரிகிறது. என் கங்காவை நான் பட்டத்தரசியாக்கிப் பார்க்கத் துடித்தேன். அவளுடைய பால்ய மனத்தில் அந்த ஆசையை வேலியிட்டு வளர்த்தேன். யார் போட்ட சாபமோ என் குடும்பம் கவிழ்ந்துவிட்டது. அவளுடைய ஆத்மா ஒருபோதும் சாந்தி அடையாது, சிங்கராயரே!" என்று கண்ணீர் வடித்தார் துர்ஜதி. பாவம் அவருடைய பேச்சில் பழைய ஆணவம் இல்லை. சொல் உச்சரிப்பில் அரவத்தின் நெளிவைக் காணேம்.

"நடந்ததைப் பற்றி இனி எண்ணிப் பார்த்துப் பயன் விளையப் போவதில்லை. நமது கண்களில் கண்ணீரைக் கண்டால் எதிரியின் நாக்கில் நீர் சுரக்கும்.

"எவ்வளவுக் கெவ்வளவு நாம் நமது தோல்வியை விழுங்கிப் பேசுகிருமோ அவ்வளவுக்கவ்வளவு எதிரியும் பயப்படுவான். உங்களுக்கு நான் உபதேசிக்க வேண்டியதில்லை. உங்களுக்குச் சிரிப்பவர்களை அழ வைக்கும் கலை தெரியும்; அழுபவர்களைச் சிரிக்க வைக்கும் சூட்சுமம் தெரியும். நீங்கள் கலங்கலாமா? நீங்கள் அரசியல் தலைவர்! அரசியல் ஞானி! உங்களுக்குப் பந்தம், பாசம் இருக்காது என்று நினைத்தேன். நீங்களே அழுதால், நீங்களே கலங்கினல், நீங்களே சோர்ந்தால் என்னைப் போன்றவர்களுக்கு

எப்படித்தான் பொது வாழ்க்கையில் பற்று ஏற்படும்?'' என்று மீண்டும் மீண்டும், துரிதமாகத் திருகினான் சிங்க ராயன்.

துர்ஜதியின் ரத்தத்தில் புது வேகம் கிளம்பியது. பழைய துர்ஜதியாக உருவெடுத்தார். கண்கள் படமெடுத்தன. நெற்றி அப்பளம் போல் பொரிந்து விரிந்தது.

'தளபதியாரே! இதில் நமக்குச் சரியான நீதி கிடைக்க வில்லையென்றால் இந்த நாட்டுக்குச் சனியன் பிடித்து விட்டதாக அர்த்தம். மன்னர் என்றால் மகேசுவர ருக்குச் சமம் என்று எழுதிவைத்தது யார்? நாம்தானே! குற்றவாளி ருசுவோடு அகப்பட்டிருக்கும் போது தண்டிக்க வேண்டியதுதானே முறை!'' துர்ஜதிக்கு ஆத்திரம் பொங் கியது.

''உண்மைதான்! இந்த வழக்கில் நாம் தோற்று அவன் வென்றால் நமக்கு, வேறு வினை வேண்டாம். இத்தனை காலமும் நாம் மறைமுகமாகவே எதிர்த்து வந்தோம். இப்போது பகிரங்கமாகவே எதிர்க்கத் தலைப்பட்டு விட்டோம். இன் னொன்று, மண்டலேசுவரர் நாகமருக்குத் தெரியாமல் இவ் வளவு வேலைகளும் நடைபெற்று வருகின்றன. நாளை அவருக்கு எட்டினால் அது வேறு தொல்லை. அது கரடி. எங்கு போனாலும் விடாது. விசுவநாதன் மீதுள்ள குற்றச் சாட்டுகளை எத்தனை நாளைக்கு ரகசியமாக வைக்க முடியும்? அப்படி வைப்பதே நமக்குப் பலவீனம் என்கிறேன். ஒருவன் குற்றம் செய்தாலும் செய்யாவிட்டாலும் அவனை மக்கள் மத்தியில் குற்றவாளியாக்கிக் காட்டினால்தான் அவன் மீது மக்களுக்குத் தவறான எண்ணம் பிறக்கும்! ஒரு நிரபராதி யைப் பலமுறை இழுத்துப்பிடித்தால் மக்களுக்கே அவன்மீது நம்பிக்கை ஏற்படும். நாம் ஆரம்பத்திலேயே இதைச் செய் யத் தவறிவிட்டோம். அடுத்த நாள் விசாரணையின்போது இதை நாம் தெரிவித்தே ஆகவேண்டும்'' என்றான் சிங்க ராயன். ஆனால் இதை துர்ஜதி ஏற்கவில்லை.

# 11

இது பாண்டியன் பதி! விஜயநகரப் பேரரசின் ராஜப் பிரதிநிதியாக பெருமதிப்புக்குரிய மண்டலேசுவரர் நாகம நாயக்கர் பதவி ஏற்றபிறகு உள்நாட்டுக் குழப்பங்கள் ஒழிந்தன. சோழ மன்னர்களின் சூளுரைகள் மறைந்தன. ஒரு காலத்தில் பாண்டியனைப் பார்த்து கொக்கரித்தவர்கள், எச்சரிக்கை விடுத்தவர்கள் பாண்டியன் தலைநகரத்துக்கு நாகமர் வந்தபிறகு குழம்பித் தவித்தார்கள். மேலைக் கடற் கரை ஓரத்தில் கொற்றம் நடத்திய சேரர்கள் நாகமர் புகழ் கேட்டு அவர் தம் வீரம் கேட்டு பெருமூச்சு விட்டார் கள்.

நாகமர் விஜயநகரப் பேரரசின் கட்டளை பெற்று சோழ மன்னனை முறியடித்து பாண்டியனுக்கு நாட்டை மீட்டுக் கொடுத்தார். நாட்டை மீளப்பெற்ற பாண்டியன் நாகம ரைப் போற்றிப் புகழ்ந்தான். சரியாசனம் கொடுத்துக் கௌரவித்தான். நீதிபதி பாண்டியன் கொற்றத்தை எதிர்ப்போரை நாகமரின் நிழலைக் காட்டி விரட்டினர். விஜய நகரப் பேரரசின் வலிமையோடு பாண்டிய மண்டலம் அவ்வளவு கீர்த்தி பெற்றிருந்தது.

*            *            *

நாகம நாயக்கர் அவருடைய சின்ன வயதிலிருந்தே பந்த பாசத்தையெல்லாம் அறுத்துக் கொண்டவர். அவரு டைய வாழ்நாளிற் பெரும் பகுதி போர்க்களத்திலேயே கழிந்தது. அவருக்கு ஏற்பட்ட புகழில் - வாழ்த்தொலி களில் எல்லாவற்றையும் மறந்தவர். தான் ஒரு நாட்டின் மன்னரையே மிரட்டக் கூடிய அளவுக்கு செல்வாக்குள்ள பிரிதிநிதியாக வருவோமென்று அவர் நினைக்கவில்லை. புகழ்ப் போதையில் மனிதர்கள் வாழ்க்கைப்பாதையையே மறந்து விடுகிறார்கள். போதை குறையக் குறையத் திருத்திக் கொள்ளத்தவறிய சிறுபிழைகள்கூட பெரும் மலைகளாக உருவெடுத்து இறுதிக் கட்டத்தில் பாதையின் குறுக்கே

நின்று மறியல் செய்யுமென்பதை புகழ் விரும்பிகள் மறந்து விடுகிறார்கள். தளபதி நாகமநாயக்கர் எவ்வளவுதான் புஜ பல மிக்கவராக இருந்தாலும் தென்னாட்டின் போர் நிகழ்ச்சி கள் அவருக்கு மகாமண்டலேசுவரர் என்ற மகுடத்தை சூட்டினாலும் அவரிடம் ஒரே ஒரு குறை இருந்தது. மதுரை மாநகரம் அவருக்கு அளித்த சிறப்பில் மயங்கி அவருடைய ஒரே மகனை விசுவநாத நாயக்கனை விஜயநகரத்தில் தத்த ளிக்க விட்டது நாகமரின் பெருந்தவறுதான். கோட்டைக் குள்ளேயே குழப்பத்தை விளைவித்து நாட்டைக் கேலிக் கூத்தாக்கும் பண்புகெட்ட நிகழ்ச்சிகளைச் சரித்திரத்தில் இடம்பெறச் செய்துவிட்டது. திறை கட்ட மறுத்தோரின் உடல்களை மண்ணிலே புரளும்படி செய்து வெற்றி முர சறைந்த வீரர்க்கு வீரரான நாகமநாயக்கர் அவருடைய பெருமிதமான சரித்திரத்தில் தென்னாட்டு மக்களின் ஏக்கத்தை கலந்து கொண்டு விட்டார்.

உலகம் நன்மையை மதிக்கிறது; தியாகத்தைப் போற்றுகிறது; வீரத்தை மெச்சுகிறது. ஆனால் இவற்றை யெல்லாம் கணத்தில் மறந்து விடுகிறது. பத்து நன்மைகளை நொடிப் பொழுதில் மறந்து விடுகின்ற மனித சமுதாயம் ஒரு தீமையைச் சாகும் வரையில் மறப்பதில்லை. வள்ளலின் கொடைத் தன்மை அழிகிறது. அவனுடைய அங்கயீனம் குறைவாகப் பேசப்படுகிறது. கவிஞனின் புலமை எடுபடுவ தில்லை; அவனுடைய குடித்தனம் இகழப்படுகிறது. மாவீரன் நாகம நாயக்கன் இல்லாவிட்டால் - அவரிடத்திலே வீர வலிமை தோன்றியிராவிட்டால் - தென்னாட்டு வரலாற் றிலே கிருஷ்ணதேவராயருக்கு இடமில்லை; அவருக்கென்று ஒரு சரித்திரமில்லை. அவருடைய சந்ததிக்கு வாரிசு உரிமை இல்லை. 'கொண்ட வீடு' முற்றுகை பெற்றது; ரெய்ச்சூர் படையெடுப்பு புகழ் பெற்றது; நாகம நாயக்கரால்தான்; ஆண்டு பலவாக பீஜப்பூர் சுல்தான் பீதி கொண்டிருந்ததும் நாகமநாயக்கர் பிரதம தளபதியாய் இருந்தால்தான்! தன்னுடைய உதிரத்தினால் — தோள் வலிமையால்—போர்ச் சாதுர்யத்தினால் - விஜயநகரத்திற்கு அழியாத புகழைச்

சேர்த்துக் கொடுத்த நாகமர், கட்டிய மாளிகையை இடிக்க விரும்பிய கொத்தனரைப் போல், எழுதிய காவியத்தை எரிக்கத் துணிந்த புலவரைப் போல், விஜயநகரத்தின் மேல் நாகமரே படை எடுக்கும் காலமும் வந்துவிட்டது.

* * *

ஒரு நாள் இரவு! துணைவி மங்கம்மாளுடன் வைகை நதியின் ஓரத்தே உள்ள விருந்தினர் மாளிகையில் உரையாடிக் கொண்டிருந்தார் நாகமர். பீஜப்பூர் சுல்தான் மீது போர் தொடுக்கத் தனிப்படையுடன் சென்ற விசுவநாதன் என்ன ஆனன் என்பதை அறிய மங்கம்மாள் துடித்துக் கொண்டிருந்தாள். விசுவநாத நாயக்கனைப் பற்றிய தகவல்களை எவ்வளவுதான் விஜயநகர சாம்ராஜ்யம் மூடி வைத்தும் பயனில்லாமல் போய்விட்டது. பல காதங்களுக்கு அப்பால் விசுவநாத நாயக்கனைச் சுற்றிப் பிணைந்திருந்த ஒரு முக்கியமான தகவல் அவனுடைய தந்தையையும், தாயையும் துணுக்குறச் செய்யும் வகையில் அன்றிரவு அவர்களுக்கு எட்டியது. அதுவும் ஓர் ஓலை வாயிலாகக் கிட்டியது.

புகழ் திரு. மண்டலேசுவரர் அவர்களின் மேலான கவனத்திற்கு, தங்கள் பாலும் தங்கள் திருக்குமாரர் பாலும் அழியாத நம்பிக்கையும் மரியாதையும் வைத்திருக்கும் ஓர் ஏழையின் ஓலை அது.

என்னுடைய முன்னேர்கள் காலந்தொட்டு தங்களுடைய உழைப்பை அவர்கள் மூலமாகக் கேள்விப்பட்டிருக்கிறேன். தங்களுடைய மகன் இன்று உழைத்து வருகின்ற உழைப்பும் எளிதானதன்று. ஆனல் புவனமெல்லாம் புகழ் பெற்றிருக்கும் விஜயநகரப் பேரரசு அவற்றை நினைத்துப் பார்க்கத் தவறிவிட்டது.

விஜயநகரத்திற்குத் தெற்கே நெடுந் தொலைவில் தாங்கள் இருப்பதால் திட்டமிட்டே சில காரியங்கள் மறைக்கப்பட்டு வருகின்றன. அதனல் விஜயநகரத்தில்

என்ன நடக்கிறது என்பதை நீங்கள் அறிந்திருக்க நியாயமில்லை.

விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் இரண்டாவது நூற்றாண்டு விழாவை ஒட்டி அங்கு நடைபெற்ற மல்யுத்தப் போட்டியில் வெற்றிபெற்ற பீஜப்பூர் இளவரசன், துங்கபத்திரையைக் கடத்திக் கொண்டு போனதும், அதற்குப் பதிலாக சதிகாரர்களின் தூண்டுதலின் பேரில் தங்களது அருமை மைந்தன் விசுவநாத நாயக்கன், எவருக்கும் தெரியாமல் பாதுகாப்புக் கைதியாக வைக்கப்பட்டிருந்ததும் உங்களுக்குத் தெரியாது.

பின்னர் உண்மை அறிந்த மன்னர் விஜயநகரத்திற்கும் பீஜப்பூருக்கும் போர் நடந்த காலத்தில் விசுவநாதநாயக்கரைக் கெஞ்சிக் கேட்டுக் கொண்டு படையெடுத்துப் போகும்படி கூறியதும் உங்களுக்குத் தெரியாது. இத்தனை தொல்லைகளுக்கு இடையே பிறந்த பொன்னாட்டின் மானம் காப்பதற்காக வீரப் பணிபுரிந்த விசுவநாதர் மீது கொலைக் குற்றத்தைச் சுமத்தி, இன்று வழக்கம் போல் ரகசியப் பாதுகாப்பில் வைத்திருக்கிறார்கள். பதினாயிரம் குதிரை வீரர்களுக்கு அதிபதியாய் விளங்கிய விசுவநாதர் இன்று வாழ்விழந்து வலிவிழந்து, மாவீரன் என்ற பொலிவையும் இழந்து பொல்லாத கொட்டடிக்குள் அடைபட்டுக் கிடக்கிறார். அவரால் கொல்லப்பட்டவர்கள் பலர். அவரால் வெல்லப்பட்ட நாடுகள் அநேகம். ஆனால், 'இன்று அவர் வாழ்ந்த மண்ணில், வளர்ந்த மண்ணில் அவருக்கு அடங்கியவர்கள் மத்தியில் ஏது மற்றவராய் வைக்கப்பட்டிருக்கிறார். சதிகாரர்களால் முடுக்கி விடப்பட்ட மன்னர் இந்தத் தகவல் எந்தக் காரணம் தொட்டும் மதுரையிலிருக்கும் தங்களுக்கு எட்டிவிடக்கூடாதெனக் கட்டளை பிறப்பித்திருக்கிறார். காலதாமதம் செய்தால் உங்களுடைய ஒரே மகனை—குலவிளக்கை—கொற்றம் காக்கப் பிறந்தவரை இழந்து பரிதவிக்க நேரிடும்.

இங்ஙனம்,

உறவினன்.

ஓய்ந்து கிடந்த மண்டலேசுவரர் இதயம் கொந்தளித்தது. அருகிலிருந்த தாய் உள்ளம் வடித்த கண்ணீர் அதைப் பொங்கி எழச் செய்தது. உலகத்தைக் கடித்துத் தின்று விடுவதைப் போல் முகத்தைச் சுளித்தார். பெருமூச்சு விட்டவண்ணம் 30 ஆண்டுகாலமாக தன்னுடன் குடும்பபாரம் நடத்திவரும் மனைவி மங்கம்மாவைப் பார்த்தார். பெற்றமனம் கலங்கி இருந்தது. அவள் முகமெல்லாம் வியர்வை பூத்து நின்றது. எதிரே கிருஷ்ண தேவராயர் வந்தால் குத்திச் சரித்துவிடும் பெண்புலியைப் போல் மாறி இருந்தது.

நாகமநாயக்கர் வேகமாக மாடத்தைவிட்டுக் கீழே இறங்கினர். அவர் மௌனமாகப் போனல் ஏதாவது விபரீதம் நடக்குமென்று மங்கம்மாவுக்குத் தெரியும். அவளும் பின் தொடர்ந்தாள். கீழ்வீட்டுத் தாழ்வாரத்தில் நாகமர் நடந்து கொண்டே இருந்தார். நிலவு வந்தது! தன்னுடைய தண்ணொளியை இரவெல்லாம் பெய்வித்தது. தூவிக்கிடந்த நட்சத்திரங்கள் நாழிகைக்கு ஒன்ருக எரிந்து விழுந்து கொண்டிருந்தன. மங்கம்மா தூண்மறைவில் நின்று கொண்டிருந்தாள். அவளுடைய கண்கள் மலையருவிகளாக இருந்தன. நாகமர் நடையை நிறுத்தவில்லை. கோபம் தணிந்தபாடில்லை; சிந்தனை ஓயவில்லை; அவர் உலாத்திக்கொண்டே இருந்தார். மனிதனின் கவனம் வேறு பக்கத்தில் இருக்கும் போது அவனுக்குக் களைப்புத் தெரிவதில்லை. தோல் சுரணையற்றுப் போய்விடுகிறது. இல்லாவிட்டால் இரவு முழுதும் அவர் நடந்து கொண்டே இருப்பாரா!

பொழுது விடிந்தது. அன்றைய சூரியன் பாண்டிய மன்னனுக்குக் கூற்றுவனுக உதித்தது. நேற்று வரை நெஞ்சார தழுவிச் சென்ற நாகமர் இன்று காலை இடி போல் முழக்கமிட்டு கொக்கரிப்பார் என்று பாண்டியன் எதிர் பார்த்திருக்க மாட்டானல்லவா!

பாண்டிய மன்னன் இறைவணக்கம் முடித்துக் கொண்டு பரிவாரங்கள் புடைசூழ கொலுமண்டபத்திலிருந்தான். விசாரணைக்கு எடுத்துக் கொள்ளப்பட வேண்டிய வழக்குகள் ஏராளமாக இருந்தன. நாகமர் வருகைக்காகவே அவன் காத்திருந்தான். ஏனெனில் குற்றம் புரிந்துவிட்டு கொற்றவன் முன்னால் நீலிக் கண்ணீர் வடிக்கும் நெறிகெட்ட மனிதர்களை மிரள வைக்கும் பேராற்றல் நாகமநாயக்கர் உருவத்தில் புதையுண்டு கிடந்தது.

சபை கலையப்போகும் நேரம் வந்துவிட்டது. பாரதத்தில் வரும் பீமனைப் போல் நாகமர் நெஞ்சை விரித்த வண்ணம் சபாமண்டபத்தில் நுழைந்தார்.

மன்னர் அவர் தோற்றத்தில் மாற்றங்கண்டார். பார்வையில் கனலைப் பார்த்தார். தானே முதலில் பேச ஆரம்பித்தார்.

"என்ன நாகமரே! இவ்வளவு தாமதம்? இல்லத்தில் அனைவரும் நலம்தானே! பேரரசின் நிலைகுன்றவில்லையே!" என்றான் பாண்டியன்.

"என்னைப் போன்ற பலமிகுந்த பல்லக்குகள் இருக்கும் போது, அதில் உட்கார்ந்திருப்பவர்களுக்கு என்ன குறை ஏற்படப்போகிறது? தக்காணத்தின் வரலாற்றில் மிகப் பெரிய மாற்றத்தைப் பார்க்கப் போகிறீர்கள் மன்னா! நான் நினைக்காதது நடந்துவிட்டது. எந்த மன்னனுடைய பரிபாலனத்திற்குச் சக்தியை எல்லாம் விரயம் செய்தேனோ, அந்த பரிபாலனத்தை நிர்மூலமாக்கத் துணிந்து விட்டேன். யாரைத் தெய்வமென்று பூஜித்தேனோ அந்தத் தெய்வத்தை உடைத்துத் தூளாக்கத் தீர்மானித்து விட்டேன். நேற்று வரை நான் அன்னியருக்குக் கூற்றுவன். இன்று, நன்றி கெட்ட உற்றாருக்கும் கூற்றுவன்."—நாகம நாயக்கர் பொறி பறக்கப் பேசினார். அவர் உடல் நடுங்கிற்று. புருவங்கள் ஏறி இயங்கின.

"நாகமரே! எங்கோ பேச வேண்டியதை பாண்டியன் சபையில் பேசுகிறீர்கள். குடிபடைகள் அரசுக்குத் தரும்

மரியாதையைக் கெடுக்க முனைகிறீர்கள்! பன்னெடுங்கால மாக கண்ணெனக் காத்துவரும் பாண்டிய நாட்டின் கீர்த்தியை அழிக்கப்பார்க்கிறீர்கள். நீங்கள் மாவீரர்தான்; மகாமண்டலேசுவரர்தான். ஆனால் இங்கே நீங்கள் வெறும் ராஜப்பிரதிநிதி என்பதை மறந்து விடாதீர்கள்.'' பாண்டியன் சற்றுக் கோபமாகவே பதிலிறுத்தான்.

நாகம நாயக்கர் பாண்டியன் கோபத்தைப் பொருட் படுத்தவில்லை.

''பாண்டியமன்னா! நன்றி கெட்டவாரிசின் தலை மகனே! யாருடைய பலத்தில் இந்த சிங்காதனத்தைப் பெற்றாய்? ஓடோடி வந்து ஒப்பாரி வைத்து ஓலமிட்டதை மறந்து விட்டாயா? அன்று நான் மறுத்திருந்தால் இன்று உன் பிணம் புதைந்த இடம் தெரியாமல் போயிருக்கும்''—நாகம நாயக்கர் அடுக்கிக்கொண்டேபோனார். மன்னர் முகம் சிவந்தது.

''கவனமாக கேளும்! நான் விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் ராஜப்பிரதிநிதி. பாண்டிய நாடு கட்டியங் கூறி நித்திய வாழ்க்கை நடந்த வேண்டிய இழிநிலையில் இருக்கிறது. என்னுடைய கோட்டில்தான் நீர் நடக்க வேண்டும். என் னுடைய பேச்சைத்தான் நீர் கேட்கவேண்டும். பெயரளவிலே தான் நீர் மன்னர். நான் உம்மை ஆட்டிவைக்கும் சூத்திரக் கயிறு. நீர் என்னுடைய கட்டளையை மீறினால் நான் விதிக் கும் தண்டனையை ஏற்றுக்கொண்டே ஆகவேண்டும். நான் யார் தெரியுமா? கிருஷ்ணதேவராயரின் வலக்கரம். முகமதிய மன்னர்களுக்கு என்னைக் கண்டால் சிம்ம சொப்பனம். நீர் எனக்குத் துரும்பு. தனலோடு பகைத்துக் கொள்ளாதீர்! உமக்கு இந்தச் சிம்மாசனத்தின் மீது மோகம் இருக்கு மானால், நான் வலிய இழுக்கும் இந்தப் போருக்கு நீர் தூண்டுகோலாக இருக்க வேண்டும். எந்தப் பேரரசை நான் விரோதி என்று கருதுகிறேனோ அந்தப் பேரரசுக்கு தூபமிட்டு என்மீது கொதித்தெழச் செய்ய வேண்டும்.''

"நாகமரே!" — பாண்டிய மன்னன் உயிரைக் கையில் பிடித்துக் கொண்டு ஒரு வார்த்தை பேசினன்.

"வேல் பாய்ந்த வேங்கை பேசுகிறது மன்ன! நாற்புறத்திலும் வாள் வலிமையால் விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் எல்லைக் கோடுகளை மாற்றிக் கிழித்துக் கொடுத்தவன் வேதனையோடு பேசுகிறேன்; பீஜப்பூர் சுல்தானை வீழ்த்தி, அவனுடைய கோட்டை கொத்தளங்களைச் சாய்த்து விஜய நகரத்திற்கு மாபெரும் வெற்றியைத் தேடித் தந்த வீர வாலிபன் விசுவநாதநாயக்கனின் தந்தை பேசுகிறேன்; உமக்குத் தைரியமிருக்குமானல் இன்றே விஜயநகரத்திற்கு ஓடும். ராஜப்பிரதிநிதியாக வந்த நாகம நாயக்கன் மதுரைக்கு நானே ராஜா என்று பிரகடனப் படுத்திவிட்டதாகச் சொல்லும்"—நாகமர் பேசும்போது அவருடைய இருதயம் எரிமலையாய் இருந்தது.

பாண்டிய மன்னன் திகிலடைந்தான்! அவனுக்குச் சூடு தட்டியது. சிம்மாசனத்தை விட்டு எழுந்தான்.

"நாகமரே! இது எட்டுத் திக்கும் புகழ் பெற்ற பாண்டியன் கொலு பீடம். இங்கே உமது மிரட்டலுக்கு இடமில்லை. யாரிடம் பகை தீர்த்துக் கொள்ள வேண்டுமோ அங்கே போய்க் கர்ஜனை செய்யும்"— என்றான் பாண்டியன்.

நாகம நாயக்கர் சிரித்தார். அந்தச் சிரிப்பில் அமைதி இருந்தாலும் வீரம் மறைந்து கிடந்தது.

"மதுரை மன்ன! யாரிடம் பகை தீர்த்துக் கொள்ள வேண்டுமென்பதை நான் அறிவேன். ஆனல் அதற்கு யாரைத் தூது அனுப்புவது என்பதை யோசித்துக் கொண்டிருக்கிறேன்."

"என்ன! நான தூதன்? நான் பாண்டிய மன்னன்!"

"நீரா மன்னர்! நீரா இந்த நாட்டின் அதிபதி! உன்னை எதிர்த்த சோழனை நான்தான் வென்றேன். கவனமிருக்கட்டும். நீர் எனது அடிமை."

நாகம நாயக்கர் இவ்வாறு குறிப்பிட்டவுடன் சபையில் ஒரு சிலர் எதிர்ப்புத் தெரிவித்தனர். அவர்களெல்லாம் மன்னரின் புகழ்பாடி ஏந்திப் பிழைப்பவர்கள். நாகம நாயக்கர், அவர்களைப் பார்த்து ஏளனமாகச் சிரித்தார். அடுத்த கணம் யாருக்கும் தெரியா வண்ணம் பக்கத்தில் நின்ற படைத் தலைவனுக்குச் சாடை காண்பித்தார். பெரும் படை ஒன்று குபு குபு வென்று சபா மண்டபத்திற்குள் நுழைந்தது. கொக்கரித்த பாண்டியன் சபையை விட்டு ஓடினான். அவனைத் தொடர்ந்து அவனது நண்பர்களும் நாலா பக்கங்களிலும் சிதறினார்கள். கொலு மண்டபத்தில் ஒரே அமளி.

## 12

பாண்டிய மன்னன் விஜயநகரம் விரைந்து சக்கரவர்த்தி யாரிடம் அழுது புலம்பினான். ராயருக்குப் பாண்டியன் கூற்றில் நம்பிக்கை இல்லை. 'நாகம நாயக்கரா விஜயநகரோடு போர் தொடுக்கப் போகிறார்' என்று அவர் சந்தேகப்பட்டார்.

அரண்மனையின் அவசரச் சங்கு ஒலித்தது. அஷ்டகஜங்கள் அரண்மனைக்கு ஓடிவந்தார்கள். மன்னர் முகத்தில் சிறிது அச்சம் குடி கொண்டிருந்தது. பேரரசின் அச்சு முறிந்து விடுமோ என்ற பயம் அவர் மனத்தில் அரும்பி இருந்தது. பெரும்புலவர் பெத்தன்னா அடிக்கொரு முறை ஆறுதல் சொன்னார் என்றாலும் மன்னர் தெளிவு பெறவில்லை. அவர் கவலை தீர்ந்தபாடில்லை. நாகமநாயக்கர் கையை உயர்த்தினால் நாடே அவர் பக்கம் சேர்ந்து விடவும் கூடும் என்ற அதிர்ச்சி ஒரு புறம் அவர் உள்ளத்தைக் குடைந்துகொண்டிருந்தது. நாகமநாயக்கர் போர் தொடுத்தால் பாதுகாப்பிற்கு என்ன செய்வது என்பது பற்றி ஆலோசனை நடைபெற்றது. ஒவ்வொருவரும் ஒவ்வொரு விதமாகப் பேசினார்கள். நாகமர் ஒரு போதும் படையெடுக்க மாட்டாரென்று, புலவர் தலைவர் பெத்தன்னா மட்டும் வலியுறுத்திப் பேசினார். ஆனால்

துர்ஜதிக்கு அந்தக் கருத்தில் உடன்பாடில்லை. அவருக்கு ஆத்திரம் பீறிட்டுக் கிளம்பியது. அதே நேரத்தில் அவருடைய திட்டத்திலிருந்து நழுவி விடவில்லை. நாகம நாயக்கர் திடீரென்று விஜயநகர் மீதுபடையெடுத்து வெற்றி பெற்றுவிட்டால் விசுவநாத நாயக்கன் விடுதலையடைந்து தன்னைப் பலிகொண்டு விடுவான் என்று பயந்தார். மன்னரிடத்தில் அதை வெளிப்படையாகச் சொல்லவும் அவர் மனம் குன்றியது. வழக்கமான அவருடைய புத்திக் கூர்மை ஆலோசனைக் குழுவையே ஆட்டங்காண வைத்துவிட்டது.

"மன்னர் பிரான் அவர்கள் கவனத்திற்கு ஒரு விண்ணப்பம். நாகமநாயக்கர் விஜயநகர் மீது போர் தொடுக்க மாட்டார் என்று பெத்தன்ன கூறுவதை நான் பலமாக எதிர்க்கிறேன். நம்முடைய ராஜாங்க கூட்டுத் திட்டத்தை ஒருவர் மீறிவிட்டார் என்றால், அவர் நம்முடைய கோபத்தை வெற்றி கொள்ளத்தக்க பின்பலத்தோடு இருக்கிறார் என்றுதான் பொருள். நாம் இப்போது அவர் மீது நடவடிக்கை எடுக்காவிட்டால் அவர் நம்முடைய பேரரசைத் துச்சமெனக் கருதக் கூடும். வீடு புகுந்துள்ள விஷநாகத்தைக் கொன்று விடத்தவறினால் விஷநாகம் நம்மைத் தீண்டிவிடும்"—என்று துர்ஜதி தன்னுடைய வாதத்தை உறுதிப் படுத்தினார்.

மறுநாள் காலை அரசியல் மன்றத்தில் மதுரைமீது படையெடுக்கும் பிரச்சினை பற்றி பலத்த கருத்து வேறுபாடுகள் கிளம்பின. அப்போதும் புலவர் பெத்தன்ன வழக்கம் போல் தணிந்த குரலில் பேசினார். "நாகமரோடு பகைத்துக் கொள்வதைக் காட்டிலும் அவர் மதுரைக்கு மன்னரானதை நாம் அங்கீகரித்து விடுவதே ராஜதந்திரமாகும்" என்று அவர் குறிப்பிட்டார். மன்னரின் உதடுகள் துடித்தன.

"ஆக்கிரமிப்பை அங்கீகரிப்பது கோழைத்தனம். அண்டிக் கேட்டிருந்தால் அன்புடன் அளித்திருப்போம்." மன்னர் பேசிமுடித்து விட்டு பெத்தன்னவைச், சிறுத்து

பார்த்தார். ராஜபார்வையை ஏற்றுக் கொள்ள பெத்தன்னு வுக்குச் சக்தியில்லே. மன்னர் கருத்துக்கு அவர் இசைந்து விட்டார். துர்ஜதிக்கு இதயம் குளிர்ந்தது. தன்னுடைய திட்டத்தினுல் விசுவநாத நாயக்கனின் எதிர்காலம் தகர்ந்து விடப்போகிறது என்று கனவு கண்டார் அவர்.

சபை கலேந்தது. துர்ஜதியும் சிங்கராயனும் இருட்டு வந்த பிறகு துங்கபத்திரையின் மணற் பரப்பில் சந்தித் தார்கள். சிங்கராயன் முகத்தில் களே இல்லே. பொழுது விடிந்தால் நடக்கவிருக்கும் பேராபத்திற்குப் பலியாக விருக்கும் பிரேத மனிதனேப்போல் இருந்தான். அவனுடைய பேச்சாலும் நடவடிக்கையாலும் சாவதற்குத் தேதி குறித்து விட்டு வந்தவனேப்போல் தென்பட்டான். ஏதோ ஒருவித பயம் அவனுடைய இருதயத்தை உலுக்கிக் கொண்டிருந்தது. அதனுல் அவனுடைய பேச்சில் தெளிவில்லே. தொனியில் உணர்ச்சி இல்லே. துர்ஜதியை சந்திப்பதென்ருல் உற்சாகத் துடன் வருபவன் அன்று கடமைக்காகவே வந்து, கடமைக் காகவே பேசுவதுபோல் தவித்துக் கொண்டிருந்தான்.

துர்ஜதிக்கு இவை அனேத்தும் புரியாமலில்லே. முக பாவத்தைப் பார்த்து மன ஆழத்தை அறியும் மகா புத்தி சாலி அவர்.

“சிங்கராயரே! நீங்கள் மனம் தளர்ந்திருக்கிறீர்கள். உங்களுடைய எண்ணம் மயானத்தை வட்டமிட்டுக் கொண் டிருக்கிறது. உணவு கொள்ளுமுன் அஜீரணத்தைப் பற்றிக் கவலேப்படுவது போர்வீரர்களுக்கு அழகல்ல. மன்னர் கட்டளேயிட்டால் மதுரையிலிருக்கும் புலியோடு பொருத வேண்டுமே என்று கவலேப்படுகிறீர். கவலே இருக்க வேண்டியதுதான். அந்தக் கவலே பயமாக உருவெடுக்கக் கூடாது.” துர்ஜதி போ.தனே செய்யத் தொடங்கினுர். அது வரை சரியாசனத்தில் இருந்து பேசிய சிங்கராயன் திடீரென்று அவனேயுமறியாமல் எழுந்து நின்ருன். பல வீனத்தை வெளிப்படுத்திக்கொண்டவன் மனத்தில் அடிமைத்

தனம் புகுந்து விடுகிறது. கடன்பட்டவனைப்போல் கைதளர்ந்து போகிறான். துர்ஜதி, ஆசனத்தை விட்டு எழுந்து போய் சிங்கராயனைத் தட்டிக்கொடுத்தார். "இப்போதுதான் நம்முடைய சதி புத்துயிர் பெறவேண்டும். எதிரியின் பலத்தைப் பிளந்து அவர்களுக்குச் சக்தியில்லாமல் செய்யவேண்டும். நம்முடைய முதல் எதிரி விசுவநாத நாயக்கன். அவனுடைய வீழ்ச்சியில்தான் நம்முடைய கொண்டாட்டம் அடங்கிக் கிடக்கிறது. இந்த நேரத்தில் அவனைச் சிறையிலே வைத்திருந்தால் அவன் தந்தைக்கும் நல்லவனாகி சக்கரவர்த்தி ராயருக்கும் நல்லவனாகி விடுவான். நல்லவனைப் பொல்லாதவனாக்க அவனால் தாங்க முடியாத பொறுப்பை அவனிடம் கொடுக்க வேண்டும்" என்று சொல்லிக்கொண்டே வந்த துர்ஜதி, திடீரென்று உரக்கப் பேசியதை நிறுத்திவிட்டு சுற்றுமுற்றும் பார்த்து சிங்கராயனின் காதருகில் போய் ஏதோ ரகசியமாகச் சொன்னார். சிங்கராயனின் முகத்தில் புது ரத்தம் சுரந்தது. இருவரும் பலமாகச் சிரித்தார்கள். அந்தச் சிரிப்பொலி துங்கபத்திரையின் படுகையில் ஆங்காங்கே தேங்கிக் கிடந்த நீர் நிலைகளில் பட்டுத் தெரித்தது. ஆனால் அந்த ஓசையை எதிர்த்து யாரோ பதில் குரல் கொடுப்பதுபோல் அவர்கள் இருவருக்கும் உணர்ச்சி தட்டுப்பட்டது. பயந்த நிலையில் சிங்கராயன் வாளை உருவிக்கொண்டு முன்னே நடந்தான்.

நதிக்கு நடுவே ஒரு திட்டு. அது ஒரு அடர்ந்த தாழம் புதர். முற்றிப்போன மரங்களும், புதிய இள மரங்களுமாக நிறைந்து, அந்த மணல்மேடு திட்டாக மாறியிருந்தது. நச்சுப் பிராணிகள், உயிரைக் குடிக்கும் விலங்குகள் ஒளிந்து கிடந்தாலும் தெரியாது. அவ்வளவு அடர்த்தியாக இறுகப்பிணைந்து இருந்தது, அந்தத் தாழம்புதர்.

சிங்கராயனும், துர்ஜதியும் அந்தப் புதரை நெருங்கி விட்டார்கள். அவர்கள் கண்களுக்கு ஓர் உருவம் மணலில் படுத்திருப்பது போல் தோன்றியது. இவர்களைப் பார்த்த

தும் அந்த உருவம் எழுந்து நின்றது. சிங்கராயன் உரத்த குரலில் அந்த உருவத்தை மிரட்டினன். இளமை குன்ருத வசீகரத் தோற்றமுடைய வாலிபனைப் போல் அந்த உருவம் திகழ்ந்தது.

"நான் எதைச் செய்ய வேண்டுமென்று திட்டமிட்டு செயல்பட முனைந்தேனே அதே காரியத்தை நீங்கள் இருவரும் செய்து முடிக்கத் தீர்மானித்திருப்பது கேட்டு என் மனம் இன்பத்தில் திளைத்தது. சற்று முன்பு நீங்கள் இருவரும் பேசிக்கொண்டிருந்ததைக் காதாரக் கேட்டேன். நல்லவனைப் போல் வேடமிட்டு நடித்து வந்த விசுவநாதன் ராஜ குடும்பத்தை மட்டுமல்லாமல் சாம்ராஜ்ஜியத்தின் கௌரவத்தையே அழிக்கத் திட்டமிட்டிருக்கிருன் என்ற உண்மையை சில நாட்களுக்கு முன்பே அறிந்து கொண்டேன்" என்று அந்த அழகு வாலிபன் தெரிவித்ததும், துர்ஜதிக்கு ஏற்பட்ட பூரிப்புக்கு அளவே இல்லை. சிறு பிள்ளையாக இருந்தால் துள்ளிக் குதித்திருப்பார்; பெண்ணுயிருந்தால் நாட்டியமே ஆடியிருப்பார். அத்துணை இன்பம் அவருக்கு.

"சிங்கராயரே, நமது திருப்பணிக்கு இந்த இளைஞன் பெரிதும் பயன்படுவான். இவன் விசுவநாதனை நம்பி மோசமடைந்திருக்கிருன். இவனது குற்றச் சாட்டுக்களையும் நமது குற்றச்சாட்டுகளோடு சேர்த்துக் கொள்ளலாம்!" என்று தெம்புடன் தெரிவித்தார் துர்ஜதி. அந்தக் கருத்தை முழு மனசுடன் ஏற்றுக் கொள்ள சிங்கராயன் அந்த வாலிபனைத் தழுவி நகர் பக்கமாக அழைத்து வந்தான். வரும்போது மூவருமே எவ்வளவோ பேசினர்கள். இடையிடையே பல இடங்களில் பலமாகச் சிரித்தார்கள். ஆனல் அந்த இளைஞன் எந்தத் தகவலையும் உதிர்த்துவிடவில்லை. முத்துக் கலிங்கன் —என்று அவனுடைய பெயரைத் தெரிவிக்கவே அவன் அரை நாழிகை பிகு செய்துவிட்டான்.

துர்ஜதிக்கும் சிங்கராயனுக்கும் பயம் தெளிந்து சிறிது தெம்பும் பிறந்தது. துர்ஜதி முத்துக்கலிங்கனை அவரது

மாளிகைக்கு அழைத்துப் போய்விட்டார். துர்ஜதியின் அடுத்த திட்டத்திற்கு முத்துக்கலிங்கன் பயன்படுவான் என்று அவர் நினைத்துக் கொண்டார்.

* * *

வீம்புச் சண்டைக்கு வித்தூன்றிய நாகம நாயக்கர் படை பலத்தைப் பெருக்குவதில் அதிகக் கவனம் செலுத்தி வந்தார். பாண்டியனுக்கு ஆதரவாக மதுரையில் உள்நாட்டுக் கலவரம் ஏற்பட்டுவிடாமல் பொது மக்களுக்கு சலுகைகள் காட்டினார். யாருக்கும் கப்பம் கட்டாமல் மதுரை தனி உரிமையுடன் வாழ்வதற்காகவேதான் பாண்டியனை அடித்துத் துரத்தியதாகப் பிரகடனப் படுத்தினார். நாகமருக்கு மதுரையில் எதிர்ப்பில்லை. அவரைக் கண்டு பயந்து வாய் மூடிக் கிடந்தவர்களைக் காட்டிலும் அவரது அன்புக்குக் கட்டுப்பட்டவர்களே அதிகமாக இருந்தார்கள். நாகமர் சரித்திரத்தில் இது பெருமைக்குரிய செயலில்லையா? ஒரு மன்னனை எதிர்த்து அவனது சபையிலிருந்த ஒரு ராஜப்பிரதிநிதி கிளர்ச்சி செய்ததை எவரும் எதிர்க்கவில்லை; அதற்கு மாறாக வரவேற்றார்கள் என்றால் அதற்குக் காரணம் அந்த மன்னன் ஆளத் தெரியாதவனாக இருந்திருக்க வேண்டும். எப்படியோ நாகமர் அவருடைய சக்கரவர்த்தியோடு போர் தொடுக்கத் தயாராகி விட்டார். விஜயநகரத்தினால் தனக்குப் பெருமையா அல்லது தன்னால் தான் விஜயநகருக்குப் பெருமையா என்பதை அறிய அவர் துடியாய் துடித்துக்கொண்டிருந்தார். இத்தனை காலமும் அவர் கலந்து கொண்ட சண்டைகள் பொது நலத்திற்காகத் தொடுக்கப்பட்டவை. பொல்லாத ராஜாக்களை முறியடித்து நல்ல அரசுகளை உண்டாக்குவதற்காக ஏற்பட்டவை. ஆனால் இப்போது நடக்கப்போகும். போர் நாகமரின் சுயநலத்திற்காக என்று கூற முடியாவிட்டாலும், அவருடைய பலத்தைப் பரிசோதித்துப் பார்க்கத் தீர்மானித்துவிடக் கூடாதென்றாலும், ஒரு பேரரசின் அநியாய நடவடிக்கைகளை எதிர்த்து ஆர்த்தெழுந்த யுத்தம் என்பதை எல்லோரும் ஒப்புக் கொண்டேயாக வேண்டும்.

மதுரை மாநகரம் போர்க்கோலம் பூண்டுவிட்டது. போக போக்கியங்களில் திளைத்துக் கிடந்தவர்கள்கூட மதுரையின் விடுதலைக்கு ஆயுதந் தாங்கத் துணிந்தார்கள். நாகமர் ஊட்டிய விடுதலைப்பாடம் அவர் ஒரு அந்நியர் என்ற வேற்றுணர்ச்சியையே மதுரை மக்களின் உள்ளங் களிலிருந்து பிரித்து எடுத்துவிட்டது.

விஜயநகரப்படை தன்னுடன் போருக்குத் தயாராகி வருமானால் அந்தப் படைக்குத்தலைமை தாங்கிவரத் தகுதி யுடையவனாக சிங்கராயன் ஒருவன்தான் இருக்கிறான். அவன் தன்னுடன் எதிர்நின்று போர்தொடுக்கக் கிஞ்சித்தும் தகுதியில்லாதவன் என்று நாகமர் நினைத்து நினைத்துச் சிரித் தார். ஒரே நாளில் விஜயநகரப் படை புறங்காட்டி ஓடப் போகிறது; கட்டிக்காத்த புகழை கணப்பொழுதில் சிதறடிக் கப்போகிறது. ராயரின் கீர்த்தி எங்கே? அவர்தம் வீரம் எங்கே என்று விஜயநகர மக்கள் கேலி செய்யப் போகிறார் கள்; சிரம் தாழ்த்திக்கிடந்த சிற்றரசர்களெல்லாம் கரம் உயர்த்தி கேள்வி கேட்கத் தலைப்பட்டு விடுவார்கள்; மன்னர் மனங்கவிழ்ந்து போவார்; அதிகாரிகள் பிணம் தின்னும் கழுகுகளாய் மாறி அரசையே நிர்மூலமாக்கி விடுவார்கள் என்று நாகமநாயக்கர் எண்ணிக் கிடந்தார். அவரது இன்ப நினைவிலும் துன்பத்தின் சாயல் இருந்தது. விஜயநகர் வீழ்ச்சியைப் பற்றிக் கனவு கண்டவனைக் கூட சிரசாக்கினை செய்யத் தூண்டும் கடின சித்தம் கொண்ட நாகமர் அன்று அவ்வளவு பெரிய நினைவுச் சுழலில் அகப்பட்டு, ஆனந்தக் கண்ணீர் வடித்துவிட்டார். அவருடைய சக்கரவர்த்தியை நினைத்து அவருடைய பொன்னாட்டை நினைத்து மனம் இளகி போரைக் கைவிடத்துணியும் போதெல்லாம் ஒரே மகன் விசுவநாதன் சிறைக்குள் தவித்து நிற்கும் கோரக்காட்சி அவருடைய உள்ளத்தைக் கெட்டியாகப் பிடித்துக் கொண்டிருந்தது. தாய் நாட்டைக் காட்டிலும் தனயனையே பெரிதாகக் கருதினார் நாகமர் என்று கூறுவதைவிட நாளெல்லாம் உழைத்த ஊழியன் ஒருவனைத் தண்டிக்க முனைந்த நன்றி கெட்ட அரசாங்கத்தை எதிர்க்கத் துணிந் தார் என்று சொல்லுவதே பொருத்தமானது!

நாகமர் எப்படி வேண்டுமானாலும் நினைத்திருக்கலாம். அவர் நினைத்தது நியாயமாகக்கூட இருக்கலாம். ஆனால் அவர் நினைத்தபடி நடந்ததா என்றால் இல்லை. மனிதர்கள், உருவத்தில் மட்டுமல்லாமல் உள்ளத்தின் பக்குவத்திலும் ஒருவருக்கொருவர் மாறு பட்டிருக்கிறார்கள். ஒருவர் மனம் இன்னொருவருக்கு இருப்பதில்லை; உயிருக்குயிரான உறவுள்ளவர்களானாலும் ஒரு மனத்திற்கும் இன்னொரு மனத்திற்கும் தொடர்பு இருப்பது கிடையாது. ஒரு மனிதன் எண்ணம் அவனுடைய மனோராஜ்ஜியத்திற்குள்ளேயே அமுலாகி ஓய்ந்துவிடுகிறது. அந்த எண்ணம் எல்லைக் கோடுகளைத் தாண்டி இன்னொரு மனிதன் மனோராஜ்ஜியத்திற்குள் நுழையும் போதுதான் குழப்பங்களும் சச்சரவு களும் தோன்றுகின்றன. ஒரு மனத்திற்கும் இன்னொரு மனத்திற்கும்அவரவருக்கும்புலப்படாத மானசீகத் தொடர்பு இருக்குமானால் சண்டைகளுக்கு இடமில்லை; வீண் ஆர்ப் பாட்டங்களுக்கு இடமில்லை. தந்தைக்கும் மகனுக்குமே அந்த உள்ள உறவு இல்லை என்றால் வேறு எவருக்கும் இருக்கக் காரணம் கிடையாது. நாகம நாயக்கர் நினைத்தது வேறு; நடந்தது வேறு.

விஜயநகரத்திலிருந்து நாகமருக்குத் தகவல் கிடைத்தது. அரசாங்க ரீதியில் ஒற்றன் வந்திருந்தான். நாகமநாயக்கரின் அறை கூவலை கிருஷ்ணதேவராயர் ஏற்றுக்கொண்டுவிட்ட தாகவும், போருக்கு நாளைக் குறித்துத் தரும்படியும் விஜய நகர ஒற்றன் கேட்க வந்திருந்தான்.

நாகமருக்குத் தோள்கள் துடித்தன. அண்டம் நடுங்கும் படி பல்லைக் கடித்தார். ஒற்றனுக்கும் உடம்பு ஆட்டங் கண்டுவிட்டது. இரண்டடி பின்னால் வந்து நின்றான்.

"போருக்கு நான் எப்போதும் தயார். நாளும் கிழமை யும் யாருக்குத் தேவை! எப்போது வேண்டுமானாலும் படையெடுத்து வரச்சொல். சந்திக்கும் களம் சோழ வந்தான். அங்குதான் சோழனை முறியடித்துப் பாண்டியனுக்

குப் பதில் கொடுத்தேன். அதே சோழவந்தானில் சந்திப்பதாகச் சொல்!" என்று ஒற்றனுக்கு மறுமொழி கூறி அனுப்பி வைத்தார் நாகமநாயக்கர்.

* * * *

"கலிங்கா!"

"ஐயா!"

"தொடங்கப் போகிறது! வருகின்ற வெள்ளிக்கிழமை நமக்கும், நாகமநாயக்கருக்கும் கடும் போர் நிகழப் போகிறது. இந்த நேரத்தில் நாம் அயர்ந்துவிட்டால் காரியம் பாழாகிவிடும்."

"உண்மைதான்! அன்று இரவு ஆற்றுப் படுகையில் நீங்களும் கணபதியாரும் ரகசியமாகப் பேசிக் கொண்டிருந்தீர்களே, அந்தத் திட்டத்தை நிறைவேற்றி வைத்துவிட்டால் போகிறது!" என்றான் முத்துக்கலிங்கன்.

"ஆம் கலிங்கா, இப்போது மன்னரைப் பார்க்கத்தான் புறப்பட்டுக் கொண்டிருக்கிறேன். விஜயநகரத்திற்கு இது கெட்ட காலம். நாகமநாயக்கரை எதிர்ப்பதற்குத் தென்னாட்டிலேயே ஆளில்லை. அவரை எதிர்க்கப்போகும் நம் நாட்டுப் படை அவராலேயே பயிற்றுவிக்கப்பட்டது. அவரை எதிர்த்து நமது படை ஒரு நாழிகைகூட நிற்க முடியாது. அதனால்தான் சாகப்போகும் போதாவது நமது எதிரியையும் அழித்துவிட்டுச் சாவோம் என்று தீர்மானித்து விட்டேன்," என்றார் துர்ஜதி.

முத்துக்கலிங்கன் ஒன்றும் புரியாதவனைப் போல் திகைத்தான்.

"பாலகா என்ன விழிக்கிறாய்? உனக்கு விளங்கவில்லையா? அருகில் வா சொல்கிறேன்!" என்றார் துர்ஜதி.

முத்துக்கலிங்கன் அவரருகில் போனான். துர்ஜதி ரகசியமாக ஏதோ சொன்னார். முத்துக்கலிங்கன் அப்படி

நடக்குமென்று எதிர்பார்க்கவே இல்லை. துர்ஜதியின் திட்டத்தை மன்னர் ஏற்றுக்கொள்வாரா? அவ்வாறு மன்னர் ஏற்றுக்கொண்டால் எந்த நாட்டுச் சரித்திரத்திலும் நடைபெற்றிராத நிகழ்ச்சி ஒன்று தென்னாட்டில் நடந்து விட்டதாக அல்லவா உலகம் பழிக்கும்!—என்று முத்துக் கலிங்கன் எண்ணிக் கலங்கினான்.

துர்ஜதி சால்வையை உதறித் தோளில் போட்டுக் கொண்டு அரண்மனைக்குப் புறப்பட்டார். அடேயப்பா! அவருடைய நடையில் எவ்வளவு கர்வம், எவ்வளவு மிடுக்கு! ஒரு வயதுப் பெண்ணைப் பலி கொடுத்தவரைப் போலவா அவர் நடந்தார்? இல்லை. வெளியே தலைகாட்ட முடியாத துயரத்தில் உழலவேண்டிய அவர், திருமணத்திற்கு நாள் வைக்கப் போகிறவரைப் போல அன்று நடந்து சென்றார். உயிர் வாழ இருதயம் அவசியம். ஆனால் இருதயம் நிலைக்க இரக்கம் அவசியமில்லை. அதனால்தான் இரக்கமில்லாத வர்கள் உயிர் வாழ்ந்திருக்கிறார்கள். துர்ஜதிக்கு இரக்க மில்லாததால்தான் தன் துயரம் தெரியவில்லை. சொந்த எரிச்சலைக்கூட எதிரியின் பக்கம் திருப்பிக் கொள்ளத் திட்டமிட்டார்.

## 13

ஒவ்வொரு நாளும் நாகமநாயக்கரின் வேகம் வளர்ந்து கொண்டே போனது. விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தைத் தகர்த்து சக்கரவர்த்தியின் வெண்கொற்றக் குடையைச் சரித்து அவரது மணிப்பூண் மார்பை உடைத்து அவர் தலை யில் மின்னும் அருமணிப் பொன் முடியைத் தனது அருமைச் செல்வன் விசுவநாதன் தலையில் சூட்டி மகிழ வேண்டும் என்று ஒவ்வொரு வேளையிலும் நினைத்து நெஞ்சம் குளிர்ந்தார்.

பாண்டிய மண்டலம் பசுமை நிறைந்தது. வாளோடு வாள்சேர்த்து, வேலோடு வேல் பொருதி வளத்தைச் சேர்த்தது. தென்னம்பாளையில் தேன்காணும் செழுமை

கொண்டது. ஆற்று மணலில் ஆங்காங்கே சிதறிக்கிடக்கும் அரும்புகளும் முத்துக்கள் போல் எழிற்காட்சி தரும். 'தென்னவன் நாடு தேன்பாயும் நாடு' என்று புகழாத புலவர்கள் இல்லை — பாண்டியர் படையில் யானைப் படைக்குத் தனிச்சிறப்பு உண்டு. எதிரியின் கோட்டை வாசலை ஒரு கொம்பால் இடித்துத் தள்ளி, மறு கொம்பால் எதிரியின் மார்பைத் துளைத்து வீழ்த்தும் பேராற்றல் தென்பாண்டி நாட்டின் யானைப் படைக்குத்தான் உண்டு என்கிறார்கள் தமிழ்ப் புலவர்கள். இவ்வளவு வீரமும் வளமும் கீர்த்தியும் கொண்டு விளங்கும் பாண்டிய நாட்டை யும் வென்று விஜயநகரத்தோடு இணைத்துத் தனது செல்வக் குமாரனை மன்னர்க்கு மன்னனாக்கி மனநிறைவுபட யாருக்குத் தான் ஆசை இருக்காது! அதுவும் அவரது மகனோ எல்லா வகையிலும் தகுதியுடையவனாகத் திகழ்பவன். எதிர்காலத் தில் தன்னையும் மிஞ்சி விடுவான் என்று நாகமநாயக்கர் வடக்கே இருந்து முரசொலி கேட்கிறதா என்று செவியைத் திருப்பிய வண்ணமே இருந்தார்.

ஒரு நாள் காலை வேளையில்—சேவல் கூவிய பிறகு வடக்கே இருந்து முரசு முழங்கியது. போர்ச் சங்கு ஒலித் தது. ஆர்த்தெழுந்து வந்து கொண்டிருந்த விஜயநகரப் படையின் ஆர்ப்பாட்ட இரைச்சல் கூடல் மாநகரத்தைக் குழப்பியது. நாகமநாயக்கர் உற்சாகத்தோடு, எழுந்து பொதிகைமலை சந்தனம் பூசி, பூரிப்போடு ஆயுதம் தாங்க சித்தமானார். ஒரே நாளில் விஜயநகரப் படையை அடித்து நொறுக்கிவிட்டு வெற்றிக்கொடியை ஏற்றிவிட வேண்டு மென்று அவர் துடியாய் துடித்துக் கொண்டிருந்தவரல்லவா! அதனால்தான் அவரே முதல் நாள் போருக்கு தலைமை யேற்றுப் போவதாக முடிவு கட்டியிருந்தார். அவருடைய மனைவி மங்கம்மா கண் கலங்கியிருந்தாள். நாகமர் வீரத்தில் என்றுமே அந்த திருவாட்டிக்கு நம்பிக்கை உண்டு. தனது கணவன் இமயமே எதிர்த்தாலும் எதிர்த்து நிற்கும் தோள் வலிமை பெற்றவர் என்று அவள் பன்னெடுங்காலமாகவே உணர்ந்து வந்திருப்பவள். ஆனால் இந்த முறை எதிர்

முகாமில் நிற்பது விஜயநகரப் படையல்லவா! யாருக்கு யார் பகை? யார் தோற்றாலும் நாயக்க வம்சத்திற்கல்லவா இழுக்கு? — என்று அந்த பெண் உள்ளம் தாக்குண்டு சற்று நிலைத்துப் போய் விட்டது.

"மங்கா, நீயுமா கலங்குவது? நீதியையும் நியாயத்தையும் பார்த்துக் கொண்டிருக்க இப்போது நமக்கு நேரமில்லை! நாம் தொடுத்திருக்கும் போர் ஒரு புனிதமான மகா யுத்தம். விஜயநகரத்தை எதிர்த்து உன் கணவன் களத்தில் குதிப்பது நன்றிகெட்ட செயல் என்பார்கள், அடிமை விரும்பிகள். அடிமேல் அடியை வாங்கிக் கொண்டிருப்பது தான் நன்றியுணர்ச்சி என்றால் நாம் நன்றி கெட்டவர்களாக மாறிவிடுவது ஒன்றும் பாவகாரியமாகி விடாது. இன்று நாம் போர்தொடுக்காவிட்டால் என்றாவது ஒரு நாளைக்கு நமது செல்வனைப் பாதாளச் சிறையில் போட்டுக் கொன்று விடுவார்கள். உனக்கு, நன்றி மிக்கவர்கள் என்ற பட்டம் வேண்டுமா, நமது மகன் விசுவநாதன் வேண்டுமா? மங்கம்மா என்மனத்தைக் குழப்பாதே; என் வலிமையை அரிக்காதே! என் கோபத்தைக் குலைக்காதே! போய் விடு! நான் இனிப் பொறுக்க மாட்டேன்" என்று மாளிகைக் குள்ளே வீரக்கனலைக் கக்கினார் நாகமர்.

மங்கம்மாவின் கண்களும் நெருப்பாகி விட்டன. கணவனின் அக்னிக்கோபத்திற்குதூண்டுகோலாகிவிட்டாள். உலகத்தில் மகனுக்கு மிஞ்சியது எதுவுமில்லை என்று கொக்கரிக்கக் கிளம்பிவிட்டாள். அந்தக் கொக்கரிப்பில் ஆவேசமும் ஆணவமும் போட்டியிட்டு வெளிக்கிளம்பின. முதுமையின் தளர்ச்சி பறந்துவிட்டது. புது ரத்தம் ஓடும் யுவதியைப் போல் இங்கும் அங்கும் ஓடினாள். வாளை எடுத்துப் புருஷனுக்குப் பூட்டினாள். கேடயத்தைத் துடைத்துக் கொடுத்தாள். வாளுக்கு உரை தேவை இல்லை என்று எடுத்துக் கொண்டாள். ஆரத்தி எடுத்து வர உள்ளே ஓடினாள். அப்போது சோழவந்தானிலிருந்து நாகமரின் ஒற்றன் தலைதெறிக்க ஓடிவந்தான். அவனால்

பேச முடியவில்லை. மேல் மூச்சு கீழ்மூச்சு வாங்கியது. வார்த்தைகளைக் கடித்துத் தின்றுகொண்டே பேசினான்.

"சொல்லவே நா கூசுகிறது அதிபரே! ஜெகத்திலே எங்கெனும் காணாத சதி நடந்துவிட்டது. விஜயநகரப் படையைத் தங்கள் மைந்தனே நடத்தி வந்திருக்கிறார் ஐயனே!" என்று ஒற்றன் ஒப்பாரி வைத்துக் கதறினான்.

ஒரே மின்னல் வீச்சில் உலகமே கருகிப் போய் விட்டதைப்போல் தெரிந்தது. கண்கள் ஒரு நிலையில் இல்லை. "மங்கம்மா! மங்கம்மா! பார்த்தாயா கொடுமையை! துடித்துக் கிளம்பிய என்னை உன் மகன் தூரோடு சாய்த்து விட்டான். என்ன செய்யப் போகிறேன் மங்கம்மா. நாகமன் சரித்திரத்தில் பழுது பட்டுவிட்டது. நாடும் ஏடும் புகழ்ந்த உனது வீரக்கணவன் கண்கலங்கும் காலமும் வந்துவிட்டது கண்மணி"—என்று மாவீரர் நாகமர் சிறுபிள்ளையைப் போல் கண்ணீர் வடித்தார். உள்ளே சென்ற மங்கம்மா வெளி வரவில்லை. நாகமர் போட்ட இரைச்சலில் மயக்கமுற்று உள்ளேயே சாய்ந்து கிடந்தாள். அவளால் சமாதானம் கூறமுடியுமா? அவள் யாருக்காக யாரிடம் சமாதானம் கூறுவாள்! ஒரு பக்கம் கணவன்; மறு பக்கம் சீராளன். கனிந்த அவள் உள்ளம் இறுகிப் போய் சாரத்தைக் கண்ணீர் வடிவத்தில் உதிர்த்தது. அந்தக் கண்ணீருக்குக்கூடத்தான் எந்தப் பக்கம் என்று தெரிவிக்கத் திடமில்லை. அது இருந்தால் அந்தக் கண்ணீருக்கு மதிப்புமில்லை. கோபத்தால் உதிரும் கண்ணீரைவிட வேதனையால் உதிரும் கண்ணீரைத் தான் உலகம் மதிக்கிறது. அதற்குச் சக்தியுண்டு என்று பெண்கள் கருதுகிறார்கள்.

* * *

தூர்ஜதியாரின் பாவத்திற்கு அளவில்லை. அவரது உள்ளத்தில் குடியிருந்த கோடானு கோடி துயரங்களும் ஏக்கங்களும், கொடி கட்டிப் பறந்த ஆவேச உணர்ச்சிகளும் எங்கோ திசை காணா இடங்களில் ஓடி ஒளிந்து கொண்டன.

தனது எண்ணத்திற்கு சக்ரவர்த்தியை இணங்க வைத்து விசுவநாதனுக்கும் அவன் தந்தை நாகமநாயக்கருக்கும் பகை மூட்டிவிட்ட குதூகலம்தான் இவ்வளவுக்கும் காரணம்!

"இவ்வளவு நேரம் போர் நடந்துகொண்டிருக்கும்; களமெங்கும் காவி படிந்து கிடக்கும்; ஓலமும் ஒப்பாரியும் மேகமண்டலத்தைக் கலைத்திருக்கக்கூடும்; தலைவிதியை நினைத்து நிலைகுலைந்து கிடப்பான் விசுவநாதன்; வம்சதிலகத்தை துவம்சம் செய்யும் காலமும் வந்ததே என்று நாகமர் கண்ணீர் வடித்துக்கொண்டிருப்பார்; புஜபலத்தில் வாழ்வோர் அழியட்டும்: புத்திபலத்தில் வாழ்வோர் தழைக்கட்டும்" என்று துர்ஜதி மனத்துக்குள் எண்ணிப் பெருமிதமடைந்து கொண்டிருந்தார். வெளியில் போயிருந்த முத்துக் கலிங்கன் அப்போது உள்ளே நுழைந்தான்.

"கலிங்கா தெரியுமா சேதி! தந்தைக்கும் மகனுக்கும் போர்! எனது எதிரிகளில் ஒருவன் இன்று மடிந்து விடுவான். தோழர் சிங்கராயருக்கும் இனி ராணுவத்தில் போட்டி மறைந்து விடும்......" என்று துர்ஜதி தொடர்ந்து பேசிக்கொண்டே போனார்.

"இன்னும் அந்தக் கட்டம் வரவில்லை. இருவரும் சேர்ந்து நம்மை எதிர்க்கமாட்டார்கள் என்பது என்ன நிச்சயம்?" என்று ஒரு வெடியைப் போட்டான் முத்துக் கலிங்கன். "கலிங்கா சிறுபிள்ளைத்தனமாகப் பேசாதே! விசுவநாதனை நான் நன்கு அறிவேன். நாகமநாயக்கரும், நானும் சின்ன வயதிலிருந்து விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்திற்கு ஊழியம் புரிந்து வருபவர்கள். அவரைப்பற்றியும் எனக்கு நன்றாய்த் தெரியும். இருவருமே வீரமரணத்தையே தழுவ விரும்புகிறவர்கள். வாழ்க்கைக்காக, உயர்வுக்காக வளைந்து கொடுப்பவர்கள் அல்லர். அவர்களுக்கு, யார் வேண்டுமானாலும் சிறை வைக்கட்டும்; ஆனால் அவர்கள் மடிந்தால் போதும்" என்று பெருமூச்சு விட்டுக் கொண்டே சொன்னார்.

"போர் இன்னும் தொடங்கவில்லை என்று அரண்மனை வட்டாரத்தில் பேசிக்கொண்டிருக்கிறார்கள். நாகமர் படை இன்னும் களத்திற்கு வரவில்லையாம். நாளை வரை விசுவநாதன் தவணை கொடுத்திருக்கிறாராம்!" என்றான் முத்துக்கலிங்கன்.

துர்ஜதியின் மனத்தில் முள் தைத்தது. ஒருவேளை போர் நடைபெறாமல் போய்விடுமோ என்று பயந்தார். அப்படி ஒரு தவறு நடந்துவிடாமல் இருக்க அவர் முயற்சி எடுத்துக் கொள்ளத் துடித்தார். அரண்மனைக்குப்போய் அதற்கான நடவடிக்கைகளில் அவர் இறங்கும் செய்தி நாடு முழுவதும் பரவி விட்டது. சக்கரவர்த்தியாரே சற்றுத் திகைத்து விட்டார். புலியும் சிங்கமும் சேர்ந்தால் தன்னால் சமாளிக்க முடியாது என்று அவர் நினைத்தார். விஜயநகர சாம்ராஜ் யத்தின் ஜீவனை மறுநாள் பொழுது விடிந்த பிறகுதான் கணிக்க முடியும் என்ற முடிவுக்கு அரசாங்கமே வந்து விட்டது. மன்னரும் மற்றவர்களும் எப்போது கிழக்கு வெளுக்கும் என்று இரவு முழுவதும் துயில் கொள்ளாது இருந்தார்கள்.

* * *

சோழவந்தானுக்கு வடக்கே விஜயநகரப்படை முகா மடித்திருந்தது. ஆற்று மணலில் தூங்கும் பட்டுப்பூச்சிகளைப் போன்ற கவர்ச்சி மிக்க வண்ணக் கூடாரங்களில் விஜயநகர வீரர்கள் உலாவிக் கொண்டிருந்தார்கள். விஜயநகர வீரர் களின் உள்ளங்களில் அவர்களையும் அறியாமல் ஒருவித மான புதிர் குடிபுகுந்திருந்தது. ஆனால் விசுவநாதனுக்குக் குழப்பமில்லை. அதிர்ச்சி இல்லை. முடிவுக்கு வந்தவர்களுக்கு ஏது மூளைக்கிளர்ச்சி? போர்வீரர்களில் சிலரிடம் போரே நடக்காது என்ற எண்ணம் தலைதூக்கி நின்றது. மிகுதிப் பேர் அந்தக் கருத்தை முழு மூச்சாக எதிர்த்தார்கள். இந்த சர்ச்சையினால் அவர்களுக்குப் பொழுது போவதே தெரியவில்லை. விஜயநகர தளபதி விசுவநாதன், விடிவதற் குள் மதுரையை முற்றுகை இடுவது என்ற முடிவுக்கு வந்து

யிட்டான். தன்னைப் பெற்றுவளர்த்து பாராட்டி சீராட்டிக் கண்காணித்த தந்தையோடு போர்தொடுக்கப் போகிறோமே என்ற உணர்வே விசுவநாதனுக்கு இல்லை. விஜயநகரப் பேரரசின் ஆளுகைக்கு உட்பட்ட நிலத்தை முற்றுகையிட்டுக் கைப்பற்றிய அந்நிய வேந்தனுடன் போர்த்தொடுக்க வந்த சக்கரவர்த்தியின் தளபதி என்ற எண்ணமே அவனுக்கு மேலோங்கி இருந்தது. விஜயநகரப்பெரு வேந்தனைக் காணும்போது அவர் தனக்கு நெற்றித் திலகமிட்டு வெற்றிச் செல்வனே என வரவேற்கும் வகையில் போர் புரியவேண்டும் என்ற வீர நினைவில் திளைத்திருந்தான். இந்தத் தருணத்தில் கூடாரத்திற்கு வெளியே ஆள் நடமாட்டத்தின் சிற்றொலி கேட்டது. விசுவநாதன் படுதாவை நீக்கிப் பார்த்தான்.

சற்றுத் தொலைவில் ஒரு பல்லக்கு வந்து நின்றது. அதிலிருந்து ஒரு பெண்மணி முக்காடிட்டுக் கொண்டு இறங்கி வந்தாள். அவளைத் தொடர்ந்து இரண்டு சேவகர்கள் வந்தார்கள். அவர்கள் மூவரும் விசுவநாதனின் கூடாரத்தை நோக்கியே வந்து கொண்டிருந்தார்கள். விசுவநாதன் வாளை எடுத்து உறையில் போட்டுக்கொண்டு அவர்களை வர வேற்கத் தயாராக இருந்தான்.

முதலில் அந்தப் பெண்மணி உள்ளே நுழைந்தாள், சேவகர்கள் அவளைப் பின் தொடர்ந்தார்கள். விசுவநாதன் அந்தப் பெண்ணின் முகத்தைப் பார்க்காமலே வரவேற்புச் சொன்னான். உடன் வந்த சேவகர்கள் "பாண்டியர் தலை நகரிலிருந்து நாகமர் துணைவி மங்கம்மாதேவி அவர்கள் தங்களைக் காண வந்திருக்கிறார்கள்" என்று கொற்றம் கூறினார்கள்.

விசுவநாதனுக்கு இதயத்தில் ஈயத்தைக் காய்ச்சி ஊற்றியது போல் இருந்தது. சித்திரை மின்னல் தோன்றி அவன் நேத்திரங்களைக் கொத்திக் கொண்டு போய்விட்ட தாகவே நினைத்துவிட்டான். அவன் துடித்துத் துவண்டு சோர்ந்து போகும்வரை மங்கம்மா தலையிலிட்டிருந்த

முக்காட்டை அகற்றவில்லை. வந்ததும் வராததுமாக குய்யோ முறையோ என்று கதறினால் தன்னுடைய உண்மையான துயரத்தைத் தன் மகன் புரிந்து கொள்ள முடியாமற் போகும் என்று தெரிந்துகொண்ட அந்தப் பெருமாட்டி தனது பாரங்களை எல்லாம் மௌனத்திலேயே புதைத்து வைத்துக் கொண்டாள். ஆரவாரம் செய்து தாகசாந்தி பெறுவதைக் காட்டிலும் அமைதியாக இருந்து நிலையான வெற்றியைப் பெற்றுவிட அவள் நினைத்தாள்.

காலம் ஓடிக் கொண்டிருந்தது. மங்கம்மா எதுவும் பேசவில்லை; விசுவநாதன் பேசுவான் என்று அவள் எதிர்பார்த்துக் கொண்டிருந்தாள் போலும்!

நெடுநேரத்திற்குப் பிறகு மங்கம்மா பேசத்தொடங்கினாள். அவளுடைய அடக்கமான பேச்சில் நாகமநாயக்கரின் வீரமும் ஆண்மையும் ஒளிந்து கிடந்தன.

"விசுவம்! இது உனக்கு முறையாகத் தெரிகிறதா?"

"எதைச் சொல்கிறீர்கள்? விரிவாகச் சொல்லுங்கள். தவறு என்ன செய்தேன்? இவ்வளவு தூரம் நகர் கடந்து நள்ளிரவில் வரக்கூடிய அளவுக்கு நான் என்னம்மா செய்து விட்டேன்?" என்று பதில் கேள்வியைப் போட்டான் விசுவநாதன்.

"தந்தையை எதிர்த்து மகன் போரிடக் கேட்டிருக்கிறாயா?"—மங்கம்மா கேட்டாள்.

"இல்லைதான்! ஆனால் மகன் எதிர்க்குமளவிற்கு மாறான வழியில் ஈடுபடும் தந்தையைக் கண்டதுண்டா?"—விசுவநாதன் பதில் சொன்னான்.

"நீ ஆத்திரத்தில் பேசுகிறாய் விசுவம்! மண்ணாளும் ஆசையால் உன் தந்தை மதுரை மன்னனை விரட்டவில்லை. முடி சூட்டிக் கொண்டு குடிபடைகளுக்கு அதிபதியாக வேண்டும் என்ற சபலமே இல்லை."

"பின் எதற்கு என்னோடு போர் தொடுக்க வேண்டு மென்று?"

"அவசரப்பட்டுப் பயனில்லை! சொல்லுவதைக் கவனி. உன்னை விஜயநகர சக்கரவர்த்தி சிறையில் வைத்திருப் பதைக் கண்டிக்கவே உன் தந்தை மதுரை மன்னன் மூலம் சக்கரவர்த்தியைக் கோபமூட்டினார். ரத்தக் கொதிப்பால் நீ நியாயத்தை மறந்து விட்டாய். சதிகாரர்கள் உன்னை வெறியூட்டி அனுப்பி வைத்திருக்கிறார்கள். நீயும் உன் தந்தையின் சரித்திரத்தை களங்கப் படுத்தத் துணிந்து விட்டாய்!" என்று தழுதழுத்த குரலில் கூறினாள் மங்கம்மா.

விசுவநாதன் பதில் பேசுவதற்குப் பதிலாக முதலில் மெல்லச் சிரித்தான்.

"என்னம்மா கதைகட்டிப் பேசுகிறீர்கள். என் தந்தையின் காலம் இப்படி முடியப் போகிறதே என்று நான் வருத்தப்படுகிறேன். சரணாகதி அடைகிறானா அல்லது சாகத்துணிகிறானா என்று ஒரு காலத்தில் எதிரிகளுக்கு அறைகூவல் விடுத்த அவர் இன்று தாயை அனுப்பிச் சமாதானத்திற்கு வழிதேடுகிறார்!" என்று அலட்சியமாகச் சொன்னான் விசுவநாதன்.

மங்கம்மாவுக்கு மகன் பேச்சு வேலைப் பாய்ச்சியது.

"விசுவநாதா கோபத்தைக் கிளறாதே! நீயா அவருக்கு வீரத்தைப்பற்றி உபதேசிப்பது?"

"நிலைமை அப்படித் தாயே! எனக்காகத்தானே தந்தை போர்த்தொடுக்கத் துணிந்தார் என்கிறீர்கள், நான் கேட்டுக்கொள்கிறேன். போரைக் கைவிட்டுப் பேரர சிடம் மன்னிப்பு கேட்கச் சொல்லுங்கள்" என்றான் விசுவ நாதன்.

"நாவை அடக்கிப்பேசு! உன்னிடம் பேசிக் கொண் டிருக்க எனக்கு கௌரவம் போதாது! இது இறுதிக்

கேள்வி—போரைக் கைவிட முடியுமா முடியாதா?" என்ருள் மங்கம்மா.

"என்னுடைய வேண்டுகோள், உங்களுடைய வாக்கு மூலப்படி போருக்கு காரணமான நானே வேண்டுகிறேன். தந்தை அவர் செய்த தவறுக்காக வருத்தம் தெரிவித்து விட்டு சமாதானத்திற்கு வரட்டும்"—இது விசுவநாதனின் பதில் கோரிக்கை.

"விசுவநாதா நீ சின்ன வயதில் மடியப் போகிருயா மகனே! எச்சரிக்கிறேன்!"

"மகிழ்ச்சி! ஓடப்போகிறேன் என்று சொல்லாமல் மடியப் போகிறேன் என்ருவது சொன்னீர்களே! ஒரு தளபதிக்கு அவனது வெற்றி அல்ல பெருமை; அவனது சாவுதான். அவனே வீரனுக வடித்துக் காட்டும் நாகம நாயக்கர் மகன் ராஜ விஸ்வாஸத்திற்காகப் போரிட்டுக் களத்திலேயே கண்களை மூடினுன் என்ற பேர் கிடைத்தால் போதும். எந்தக் கோட்டையில் எந்தக் கொடியைப் பறக்க விடுவது என்ற ஆசை எனக்கில்லை...நேரமாகிறது அன்னையே! பொழுது விடியுமுன் போய் விடுங்கள்! நீங்கள் வந்திருப்பது அரசாங்க விஷயம்! யாராவது பார்த்தால் ஆயிரம் கதைகளைப்பேசி அங்கலாய்க்கத் தொடங்கி விடுவார்கள்" என்று மங்கம்மாளை வழியனுப்பிவிட எத்தனித்தான் விசுவநாதன்.

மங்கம்மாவின் கண்களில் நீர் சுரந்தது. செத்த வீட்டுக்குத் துக்கம் கேட்க வந்தவளைப்போல் அவள் சொல்லிக் கொள்ளாமலே கூடாரத்தை விட்டு வெளியேறிவிட்டாள். விசுவநாதன் கூடாரத்தின் இடைவெளி வழியாக தனது பார்வையைச் செலுத்தினுன். மங்கம்மாவின் பல்லக்குக் கொஞ்சம் கொஞ்சமாக உருவிழந்து வந்தது. விசுவநாதன் கண்களைச் சிமிட்டவில்லை; வைத்தக்கண் வாங்காது பல்லக்கையே பார்த்துக்கொண்டிருந்தான். அவன் கண்களிலும்

கண்ணீர் கூடுகட்டிவிட்டது. ஆனால் அது நீடிக்கவில்லை. விசுவநாதனின் கவனத்தை, படைவீரர் கூடாரங்களின் இடையிலிருந்து கிளம்பிய ஒரு மகிழ்ச்சி ஆரவாரம் வேறு பக்கம் திருப்பி வைத்துவிட்டது.

விசுவநாதன் அதைக் கவனிப்பதற்காக போர்வையை எடுத்து உடம்பை மூடிக்கொண்டு அடையாளம் தெரியதாபடி படைவீரர்களின் கூடாரங்களுக்கிடையே சென்றான்.

அங்கே—

படை வீரர்களெல்லாம் ஒன்றுகூடி தெருக்கூத்து நடத்திக் கொண்டிருந்தார்கள். நாடகத்தில் அங்கமேற்றவர்கள் நீங்கலாக மற்றவர்கள் பார்வையாளர்களாக உட்கார்ந்திருந்தார்கள். நடந்தது, வீரத்தைச் சித்திரிக்கும் ஒரு புராண நாடகம். பாண்டவர் பாசறையில் அபிமன்யுவுக்கும் யுதிஷ்டிரனுக்கும் வாதம் நடக்கும் கட்டம் நடந்து கொண்டிருந்தது. கௌரவர்களுக்கு ஆதரவாக துரோணச்சாரியார் வகுக்கும் சக்ரவியூகத்தை உடைத்தெறிய அபிமன்யு துடிக்கிறான்.

அபிமன்யு: கவலை வேண்டாம் ஐயனே! நாளையப் போரில் ஆச்சாரியாரின் சக்ரவியூகத்தை நான் உடைக்கிறேன்.

யுதிஷ்டிரன்: உன்னால் இயலாது மகனே! நீ பசலை.

அபி; பாண்டு வம்சத்தின் பவித்திர ரத்தம் என் உடம்பில் ஓடுகிறது. பருவத்தைப்பற்றி ஏன் கவலைப்படவேண்டும். ஐயனே! என்னைத் தடுக்காதீர்கள்.

யுதி: செல்வனே, துரோணச்சாரியின் சக்ரவியூகத்தை உடைக்க அர்ஜுனன் ஒருவனால்தான் முடியும். அவன் இல்லை என்று தெரிந்தே கௌரவர்கள் இந்தச் சூழ்ச்சியை அவிழ்த்து விட்டிருக்கிறார்கள்.

அபி: அவர் இல்லாவிட்டால் என்ன? அர்ஜுனன் மகன் இருக்கிறேன். நான் என் தந்தையின் அம்சமில்லையா?

யுதி : மகனே! சின்ன வயதில் உன்னை இழக்க நாங்கள் விரும்பவில்லை. என் சொல்லைத் தட்டாதே கண்ணே!

அபி : மன்னியுங்கள் அண்ணலே! இது தவச்சாலை அல்ல- போர்க்களம். உபதேசமா இப்போது தேவை? உதிரத்தைப் பொங்கச் செய்யும் வீரமொழிகளைக் கேளுங்கள்.

யுதி : நீ என்ன சொன்னாலும் நான் உன்னைப் போர்க்களத் திற்கு அனுப்பமாட்டேன். நீ மட்டும் தனியாகப் போவதா?

அபி : நான் மட்டும் ஏன் போகிறேன்? என் உள்ளத்தில் அர்ஜுனன் இருக்கிறார். கரத்திலே வில் இருக்கிறது. நான் ஏன் பயப்படவேண்டும். நான் இன்று எப்படி யும் துரோணரின் மூலஸ்தானத்தில் என் வலிமையைக் காட்டியே தீருவேன்.'' என்று கூறிவிட்டு அபிமன்யு திரைக்குப்பின் ஓடினான்.

அடுத்த கட்டத்தை அனைவரும் ஆவலோடு எதிர் பார்த்தனர். அடுத்த கணம் போர் முரசு ஒலித்தது. அபிமன்யுதான் போருக்குத் தலைமை தாங்கி வரப்போகி றான் என்று எல்லோரும் ஏமாந்து போனார்கள். சற்று முன்பு ஒலித்த போர் முரசு நாடகக் கொட்டகையில் ஒலித்ததல்ல. மதுரையிலிருந்து படையெடுத்துக் கிளம்பி வந்த நாகமநாயக்கரின் படை ஒலித்து அழைத்த பேரிகைச் சத்தம் அது.

நாடகத்தைப் பார்த்துக் கொண்டிருந்த விசுவநாதன் துடித்துக் கிளம்பினான்: படைவீரர்கள் அனைவரும் அலறித் துடித்து ஆயுதச் சாலைக்கு விரைந்தார்கள்.

பாண்டிய நாட்டிலிருந்து நாகமர் படை போர்க்களம் நோக்கி வந்துகொண்டிருந்தது. காலை இளங்கரத்தில் நாகமர் யானைமீது அமர்ந்து வந்தார். விசுவநாதன் கம்பீர

மான வெண்குதிரையில் அமர்ந்து சென்றான். தந்தையும் மகனும் யுத்த களத்தில் சந்திக்கும் நேரம்—தென்னாட்டின் சரித்திர முக்கியத்துவம் பெறும் நேரம் வந்துகொண்டிருந் தது. மரம், செடி, கொடிகளெல்லாம் வரலாற்றின் கண்க ளாக மாறி துருவித் துருவி ஆராய்ந்துகொண்டிருந்தன.

## 14

சக்கரவர்த்தி ராயருக்குச் சோகம் தீரவில்லை. உறங்கு வதிலிருந்து உணவருந்துவதுவரை அவருக்குக் குழப்ப மாகவே இருந்தது. உள்ளம், காய்ச்சிய இரும்பாகி வளைத்த பக்கமெல்லாம் வளைந்து கொடுத்தது. யார் எதைச் சொன் னாலும் நம்பிக் கொண்டிருந்தார். அதனால் அவர் ஒரு நிலை யில் நிற்க முடியாமல் தவித்தார். காணாமற்போன மகளுடைய கவலையும், கர்ஜனை செய்யும் நாகமர் மிரட்டலும் சக்கரவர்த்தியை மாறி மாறித் தாக்கின. ஆறுதல் கூற ஆளில்லை. தானாக ஆறுதல் பெற நினைத்தால் அந்த நேரத் தில் துர்ஜதி நுழைந்து மீண்டும் அவர் உள்ளத்தைக் குழப்பி விடுவார்.

விஜய நகரத்திற்கு ஏற்பட்ட இந்தத் திடீர்ச் சோதனையை அரியநாதன் நிதானமாகக் கவனித்துக் கொண்டுவந்தான். கர்ஜனை, அறைகூவல், ரத்தக்களறி என்ற சொற்களைப் பயன்படுத்தும் போர்த்தளபதி பதவியி லிருந்து அரசனின் அந்தரங்கச் செயலாளன் பொறுப்புக்கு வந்தது முதல் அரியநாதன் உள்ளத்தில் அமைதியே வட்ட மிடத் தலைப்பட்டது. வேண்டுகோள், விண்ணப்பம், பிரார்த்தனை என்னும் மேலான வார்த்தைகளை அவன் அடிக்கடி பேசிப் பழகிவந்தான். அவனுடைய எதிர் காலத்தைப்பற்றி அவனுக்கு ஒரு நல்ல நம்பிக்கை—உறுதி யான நம்பிக்கை இருந்து வந்தது. ஆனால் நாகமர் போர் முரசு கொட்டியவுடன் அந்த நம்பிக்கை சற்றுத் தளர்ந்து நாடி இழுக்க ஆரம்பித்தது. ஏனெனில் இருசாராருமே

அரியநாதனுக்கு வேண்டியவர்கள், இருசாராருக்குமே அரியநாதன் மீது பற்று இருந்தது. அதனால் இந்தப் போரில் இரண்டு கட்சிக்காரர்களுக்கும் உத்தமனாக நடந்து கொள்ள வழியில்லாமல் அரியநாதன் அல்லல்பட்டான். அவன் நீதி விளக்கு. நேர்மைக் குன்றம். அனாதையாக வந்த அவனை ஆதரித்து போர் வித்தைகள் கற்றுக் கொடுத்தவர் நாகமநாயக்கர். தளபதிக்குரிய தகுதி பெற்றபின் அரசியலுக்குப் பயன்படுவான் என்று அவனைத் தேர்ந் தெடுத்தார் கிருஷ்ணதேவராயர். தாயைப் பகைத்துத் தந்தையுடன் சேருவதா, தந்தையை இழந்து தாயுடன் இணைவதா என்று முடிவு தெரியாமல் அந்த வாலிபன் திணறிக் கொண்டிருந்த நேரத்தில் ஒரு நாள் இரவு அவனு டைய மாளிகைக் காவலன் அவனிடத்தில் ஓர் ஓலையைக் கொடுத்தான். அது ஒரு நீட்டோலை. அரியநாதன் அந்த ஓலையை ஒருமுறைக்குப் பலமுறை பார்த்தான். அதிலடங்கி யிருந்த செய்திகளை அவனால் நம்பவே முடியவில்லை. ஏனெனில், இளவரசி துங்கபத்திரையை துர்ஜதிதான் ஒளித்துவைத்திருக்கிறார் என்று அந்த ஓலையில் குறிப்பிடப் பட்டிருந்தது. என்றாலும், ஒருகணம் அவன் திகைக்கத் தான் செய்தான்.

அடைமழைக் காலத்தில் நண்டுப் பொந்தில் நாகம் குடி யிருப்பதில்லையா? நெற்களஞ்சியத்திற்குள்ளிருந்து நெளிந் தோடும் பூரானும் தேளும் கிளம்புவதில்லையா? போர் மேகம் சூழ்ந்துள்ள காலத்தில் எங்கே என்ன நடக்கும்? யாருடைய உள்ளத்தை என்னென்ன முற்றுகையிட்டிருக்கும் என்று யாரால் சொல்ல முடியும்?

முடிவில் அரியநாதன் அந்த ஓலையில் ஏதோ சிறிது உண்மை இருக்கக்கூடும் என்று தீர்மானித்தான்.

* * *

துர்ஜதி மாளிகையின் வாசல் கதவு தாளிடப்பட்டிருந் தது. ஆனால் உள்ளே யாரோ இரண்டு பேர் பேசிக்

கொண்டிருந்தார்கள். அரியநாதன் கதவோடு கதவாக் காதை வைத்துக்கேட்டான். மூடிக் கிடந்த வீட்டில் ஆடிக்கொண்டிருக்கும் நூலாடைபோல் பிடிமானமில்லாமல் அரையும் குறையுமாக அவன் காதுக்குத் தகவல் கிடைத்தது. ஆனால் அரியநாதன் ஒன்றை மட்டும் முடிவு செய்துவிட்டான். துர்ஜதிக்குப் பிறந்த நாட்டின் மீது நல்லெண்ணம் இல்லை; விசுவாசம் இல்லை என்று அவன் கணக்குப் போட்டு வைத்துவிட்டான். இல்லாவிட்டால் மனச் சுத்தமுள்ளவன் மாளிகைக் கதவைத் தாளிட்டுக் கொண்டு மந்திரம் ஜபிப்பதைப் போல் ஏன் ரகசியம் பேசிக் கொண்டிருக்க வேண்டும் என்பதே அரியநாதனின் வாதம்!

துர்ஜதி தடம் புரண்டது பற்றி அரியநாதனுக்குக் கவலை ஏற்பட்டதாகத் தெரியவில்லை. வரும்போது இருந்ததைக் காட்டிலும் போகும்போது அவன் முகம் அதிகக் கவர்ச்சியுடன் காணப்பட்டது. மூழ்கிக் கொண்டிருக்கும் கப்பலைக் கரை சேர்க்கப் புதிய வழியைக் கண்டுபிடித்து விட்டவனைப் போல உற்சாகமாக அரண்மனைக்கு நடந்தான். தெருவில் எல்லோரும் அவனையே வெறிக்க வெறிக்கப் பார்த்தார்கள். அவன் சிகப்புத் துண்டால் தலைப்பாகை கட்டி இருந்ததால், யாராலும் அவனைக் கண்டுகொள்ள முடியவில்லை.

## 15

மன்னர் அரண்மனையில் பரவசத்தில் ஆழ்ந்திருந்தார். அவருடைய அகமும், முகமும் இன்பப் புதுவெள்ளத்தில் நீந்திக் கொண்டிருந்தன. அரியநாதன் உள்ளே நுழையும் போது அரண்மனை என்றுமில்லாது குதூகலத்தில் இருப்பதைக் கண்டு வியப்படைந்தான். மன்னர் தன் நிலை மறந்து அந்தஸ்து மறந்து அரியநாதனுடன் தொட்டுத் தழுவிப் பேசினார். அப்படி ஒரு நாள்கூட நடந்துகொண்டதில்லை; பேசியதில்லை. எந்த மன்னனும் அவனது மனோரதத்தை முகத்தில்

ஓட்டிக் காண்பிப்பதில்லை. துன்பத்தையும் இன்பத்தையும் பளிச்சென்று வெளிக் காட்டிக்கொள்ளாத ஆற்றலைத்தான் அரசகலை என்கிறார்கள். ஆனால், கிருஷ்ணதேவராயர் அன்று சிறு பிள்ளையைப் போல் நடந்துகொண்டார். ஓடுவதும் ஆடுவதும் அவரைக் குழந்தையாக்கிவிட்டது. காரணம் தெரியாமல், தர்பார் கல்யாண வீட்டைப் போல பரபரப்பாக இருந்தது.

மன்னரை அணுகி விளக்கம் அறிய அரியநாதனுக்கு ஆசை. ஆனால் அவன் பின்தங்கினான். ராஜநோக்கம் என்பது சாரதியில்லாத சப்பரம் போன்றது. திடீரென்று ஓடும்; திடீரென்று நிற்கும். தான் எதையாவது கேட்டுவிட்டால் அதனால் மன்னரின் மகிழ்ச்சி குறைந்துவிடுமே என்று அரியநாதன் அஞ்சிக்கொண்டிருந்தான். அப்போது ராஜ கோட்டைப் பக்கமாக இருந்து சில படை வீரர்கள் அரண்மனைக்குள் நுழைந்தார்கள். அவர்களின் கைகளில் அரசாங்கத்தின் புதிய கொடிகள் இருந்தன.

"கோட்டைக் கனு ஒவ்வொன்றிலும் நமது கொடியைக் கட்டிவிட்டோம், இரண்டாயிரம் கொடிகளுக்கு நூறு கொடிகள் தான் மிச்சம்" என்றான், அவர்களில் ஒருவன்.

அரியநாதனுக்கு ஒன்றும் புரியவில்லை. அவனுடைய மதியூகத்தால் எல்லாவற்றிற்குமான விடையைப் புரிந்து கொண்டுவிட்டான். மதுரைப் போரில் விஜயநகரத்திற்குக் கிடைத்த வெற்றிதான் இவ்வளவு அமளிக்கும் ஆர்ப்பாட்டத்திற்கும் காரணம்!

ஆயிரத்தி ஒன்று வேட்டுகள் முழங்கின. அந்த முழக்கம் பதினாலாயிரமாகப் பெருகிக் கோட்டைச் சுவர்களில் மோதி எதிரொலித்தது. பேரலை கொண்ட மகா சமுத்திரத்தில் மூழ்கிக் குளித்துத் திரியும் வலிமை மிக்கத் திமிங்கலத்தை முறியடித்து விட்ட கப்பல் தலைவனைப் போல் சக்கரவர்த்தி ராயர் ஆனந்தக்கடலில் திளைத்துக் கிடந்தார்.

தன்னை ஏளனம் செய்தவனை மூக்கறுத்துக் காட்டிவிட்ட தாக அவர் பெருமூச்சுவிட்டார். படைவீரர்களுக்கும் அவருடைய மனைவி மக்களுக்கும் பரிசுகள் வழங்கத் தீர்மானித்து முடித்தார். எதையோ ஒன்றை மனத்திற்குள் வைத்து காரியமாற்றுவதாகவே அரியநாதனுக்குப் பட்டது. சக்கரவர்த்தி ஆற்றலிலும் அனுபவத்திலும் உயர்ந்தவர் என்றாலும் வெற்றிக்களிப்பில் அவசரப்பட்டு எதையும் செய்துவிடக்கூடாது என்பதுதான் அரியநாதனின் பயம்!

நகரத்து அரச வீதிகளை மாவிலைத் தோரணங்கள் அழகு செய்தன; மூலைக்கு மூலை ஆண்களும் பெண்களுமாக வீதிகளின் இருமருங்கிலும் ஆயிரக் கணக்காகத் திரண்டிருந் தார்கள். அரண்மனையின் ஊர்வல யானைகள் தங்கக் கவச மணிந்து விசுவநாதனுக்கு மரியாதை செலுத்துவதற்காக விஜயநகரத்தின் நுழைவு வாயிலில் துதிக்கையில் மலர் மாலைகளுடன் காத்திருந்தன. சாம்ராஜ்யத்தின் ராஜ கோட்டையிலுள்ள வெற்றிக்கலசத்தின் அருகே நின்று இரண்டு வீரர்கள் போர்ச்சங்கை இடைவிடாது ஊதிக் கொண்டே இருந்தார்கள். அந்தச் சங்கொலி ஒவ்வொருவர் உள்ளத்தையும் எழுச்சிக் கனலாக்கிக் கொண்டிருந்தது; முதியவர்களின் மனத்தில் ஒளிந்து கிடந்த பழைய வெற்றி விழாக்களை எண்ணிக் களிக்கத் தூண்டியது. ஆனால் இந்த வெற்றி விழாவில் இருந்த ஒரு புதுமையை எல்லோரும் உணர்ந்திருந்தார்கள். இதுவரை சாம்ராஜ்ஜியத்தின் வடக்கு வாசல் வழியாகத்தான் தோற்ற மன்னர்களும், அவர்களது பரிவாரங்களும் அழைத்து வரப்பட்டிருக் கிறார்கள்.

ஏனெனில் தோற்றவர்களெல்லாம் விஜயநகரத்திற்கு வடக்கே உள்ளவர்கள். இப்போதுதான் விஜயநகர வெற்றிப்படை தெற்கு வாசல் வழியாக முதன் முறையாக நுழைகிறது. கிருஷ்ணதேவராயரின் கருடப் பார்வை தென்திசைக்கு திரும்பியதே இல்லை. தென் புலமெங்குமுள்ள ராஜ்யங்கள் அவருக்கு நேச நாடுகள். சாம்ராஜ்ய மக்கள்

அனைவருக்கும் இது ஒரு புதிய ஊர்வலமாகத்தான் தெரிந்தது. அதனால்தான் இந்த வெற்றி ஊர்வலத்தைப் பார்க்க அளவு கடந்த மக்கள் கூட்டம் இருந்ததா? அப்படி இருக்காது. போரில் தோல்வி கண்டிருப்பது நாகம நாயக்கர். அவரை வென்றிருப்பது அவரால் பயில்விக்கப் பட்ட சைன்யம். அந்தச் சைன்யத்தின் தளகர்த்தன், அவருடைய செல்வத் திருமகன்! புகழ் பெற்ற நாடக ஆசிரியரின் சுவைமிக்க சோகச் சித்திரத்தைப் போல மதுரைவெற்றி எல்லோருடைய உள்ளங்களையும் கவர்ந்து ஆவலைத் தூண்டிவிட்டிருந்தது. அவர்களில் நாகம நாயக்கர் பால் தணியாத அன்புவெறி கொண்டவர்கள், அவருக்கு இந்த நிலை ஏற்பட்டதை எண்ணிக் கண்கலங்கி நின்றார்கள்! அடேயப்பா! இப்பொழுது நினைத்தாலும் மெய் சிலிர்க்கிறது. நாகம நாயக்கர் எதிரி நாட்டின் மீது படை யெடுத்துப் போய் திரும்பும்போது அவரது வருகையில் தான் எவ்வளவு கம்பீரம்; எத்தகைய வீரக்களை; நாட்டையே அவருடையதாக அல்லவா ஈர்த்து வைத்திருந்தார்! மன்னரே எழுந்து வந்து மாலை போடுவார்; மந்திரிசபையே எழுந்து நின்று மரியாதை செலுத்தும். அவர் அத்தகைய வேங்கை மார்பன். இன்று, வளர்த்த கடாவிடம் தோற்றுப் போய்விட்டார். அந்நிய அரசனுக்கு அபயம் அளிக்கப் போனதால் அன்னை நாட்டிற்குள் அடிமையாக வருகிறார். இந்தக் கட்டத்தைக் காணத்தான் அன்று அவ்வளவு கூட்டம் வெள்ளம் போல் திரண்டிருந்தது.

விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியத்தின் ராஜமரியாதையைச் செலுத்த தெற்கு வாசலில் அரியநாதன் ராஜ முத்திரை யுடன் எதிர்பார்த்துக்கொண்டிருந்தான். மன்னர், அரண்மனை வாசலில் எதிர்கொண்டழைப்பதாக ஏற் பாடாகி இருந்தது. நேரம் செல்லச் செல்ல கூட்டம் அதிகரித்துக்கொண்டு வந்தது. எந்தப் பாதுகாப்புத் துறையினராலும் கட்டுப்படுத்த இயலவில்லை. மரங்கள், மதில் சுவர்கள் முதலியவைகளெல்லாம் மனிதர்களைக் காய்த்துத் தொங்கவிட்டுக் கொண்டிருந்தன.

அந்தி மயங்கி பொழுது சாயப்போகும் நேரத்தில் கண் பட்ட தூரத்திற்கு அப்பால் புழுதிப் படலம் எழுந்தது. கோடிக்கணக்கான விழிகள் தெற்கு நோக்கியே முற்றுகை யிட்டுக்கொண்டே இருந்தன. சிறுகச் சிறுகக் கொடிகள் தெரிந்தன. பின் படை வரிசைகள் புலப்பட்டன. பொன் மயமான மாலை வெயிலில் சாயலோடு விஜயநகரத்தில் வெற்றிப்படை தெற்கு வாசலுக்கு அருகே வந்துவிட்டது. வேட்டுக்கள் மீண்டும் முழங்கின. முரசங்கள் அதிர்ந்தன. ராஜ கோட்டையின் காவலன் மூச்சு விடாமல் சங்கை ஊதினான். திருமண வீட்டில் தாலிகட்டும் நேரத்தைப் போல் ஆரவாரமும் வாழ்த்தொலிகளும் பீரிட்டுக் கிளம்பி விட்டன. அணை உடைத்து வரும் ஆற்றுப் பிரவாகமென வெற்றிப்படை நகருக்குள் நுழைந்தது. கூட்ட நெருக்கடி ஆள்வரிசைகளைப் பிதுக்கிப் பிதுக்கி அலங்கோலம் செய்து கொண்டிருந்தது.

வெற்றிப் படையின் முகப்பில் அழகிய மல்லிகைப்பூ பல்லக்கு ஒன்று ரதத்தைப்போல் நகர்ந்து வந்துகொண் டிருந்தது. விசுவநாதன் ஆண்டில் இளைஞனென்றாலும் மதயானை போன்ற வலிய நாகமரை வென்ற தீரத்திற்காக வயோதிகர்கள்கூட அவனை வழிபடக் காத்துக்கொண்டிருந் தார்கள். பல்லக்கு அருகில் வந்துவிட்டது. கூட்டம் முண்டி அடித்துக்கொண்டு பாதையை ஒழுங்கீனப் படுத்தத் தலைப்பட்டது. எல்லோருடைய கண்களும் பல்லக்கையே துளைத்துக்கொண்டிருந்தன. ஆனால், அதில் விசுவநாதன் இல்லை. சஷ்டியப்த பூர்த்தி விழாவில் அமர்ந்திருக்கும் வயோதிகத் தம்பதிகளைப் போல் நாகமநாயக்கரும் அவர் மனைவி மங்கம்மா தேவியும் உட்கார்ந்திருந்தார்கள். அவர்கள் கரங்கள் இரும்புச் சங்கிலியால் இணைக்கப்பட் டிருந்தன. நாகமநாயக்கர் முகத்தில் சோகம் இல்லை. வீரம் குன்றிவிடவில்லை. வழக்கமான கம்பீரம் பருவத்தைக் கடந்த முகப்பொலிவு, பல வெற்றிகளைக்கண்டு சலித்து போன அலட்சிய சுபாவம்; எல்லாம் கொஞ்சம்கூடக் குறையாமல் அப்படியே அவர் முகத்தில் முடிசூட்டிக்கொண்

டிருந்தன. நான் யாரிடம் தோற்றேன்? எதிரியிடமா தோற்றேன்? என்று இறுமாப்புடன் பதில் கூறுவதைப் போல் நாகமரின் புருவங்கள் நர்த்தனமாடின. ஆனால், அவரருகில் இருந்த மங்கம்மாதேவி சோகத்தால் கூனிக் குறுகி அடைகாக்கும் கோழியைப்போல் உட்கார்ந்திருந் தாள். அவள் கண்கள் கண்ணீரால் மாலை கட்டிக்கொண் டிருந்தன. அவளுக்கு மகனுடைய வெற்றியைக் காட்டிலும் மணவாளரின் தோல்விதான் பெரிதாக இருக்கவேண்டும். இல்லாவிட்டால் அந்த அம்மையார் மட்டும் ஏன் கண்ணீர் வடித்துக்கொண்டிருக்க வேண்டும். கண்களை எல்லாம் காட்சிகளுக்கு ஈடு கொடுத்து நின்ற மக்கட் பெருங் கூட்டம் விசுவநாதனைத் தேடிக் கண்டுபிடிக்கும் பணியில் ஈடுபட்டன. வெற்றிப்படை வரிசையின் நடுநாயகமாக, நெடுந் தொலை வில் வந்துகொண்டிருந்த உயர்ந்த யானை ஒன்றின் மீது விசுவநாதன் அமர்ந்து வந்தான். அவன் தெற்கு வாசலுக்கு வருவதற்கு முன்பே அவனை வாழ்த்தி எழுந்த மங்கல ஒலிகள் விண்ணை முட்டி மேகத் திரையைப் பிளந்து விட்டன.

விசுவநாத நாயக்கனின் யானை தெற்கு வாசலுக்கு வந்து விட்டது. அந்த யானையின் அழகிய தந்தங்கள் முறிந்து போயிருந்தன. அதன் நெற்றியில் கூரிய வேல் பாய்ந்து பிடுங்கப்பட்டிருந்தது. அங்கொன்றும், இங்கொன்றுமாக உடலெங்கும் அம்புகள் பாய்ந்திருந்தன. ஒரு களத்தில்கூட அந்தயானை காயம் பட்டதில்லை: திணறியதில்லை; ரத்த வாடை அதற்கு ஏற்பட்டதே கிடையாது. இந்தப் போர்க் களத்தில் அது தப்பியதே பெருஞ்செயலாகி விட்டது. கடைசிநாள் போரில் நாகமநாயக்கரும் விசுவநாதனும் எதிர் எதிரே நின்று போர்புரியும் கட்டம் வந்துவிட்டது. படை களெல்லாம் அதிர்ச்சியுற்று நின்றுவிட்டன. விசுவநாதன் அமர்ந்திருந்த 'வீரகஜேந்திரன்' என்ற யானை நாகம நாயக்கரால் வளர்க்கப்பட்டு பயிற்றுவிக்கப்பட்டது. அந்த யானையைக் கண்டதும் போரில் தனக்குத்தான் வெற்றி என்று நாகமர் நிச்சயித்துக் கொண்டார். போர் தீவிரமாக

நடந்துகொண்டிருக்கும்போது, நாகமர் வழக்கமான அவருடைய தொனியில் அந்த வீரகஜேந்திரனுக்குப் போராடாதே என்று ஆணை பிறப்பித்துவிட்டார். யானையும் மிருகம்தானே! தந்தைக்கும் மகனுக்குமிடையே களம் அமையுமென்று அதற்குத் தெரியுமா? தன்னை வளர்த்த வனோடு சண்டைபோட நேரிடும் என்று அது அறியுமா? நாகமர் ஆணையிட்டதும் வீரகஜேந்திரன் அதனுடைய மூர்க்கத்தை எல்லாம் அடக்கிக்கொண்டு படுத்தபடி நாகமநாயகருக்கு மரியாதை காட்ட ஆரம்பித்துவிட்டது. விசுவநாதன் நம்பிக்கை இழந்துவிடும் கட்டம் நெருங்கி விட்டது. வீரகஜேந்திரன்தான் நாகமநாயக்கரின் போர் வாகனம். முதன் முறையாக அப்போதுதான் விசுவநாதன் அந்த யானை மீது ஏறி இருக்கிறான். தன் சொல்லை அந்த யானை கேட்குமா என்பது சந்தேகம்தான். இருந்தாலும் அவன் ஓயவில்லை. கையிலிருந்த வேல்கத்தியை எடுத்தான். "வீரகஜேந்திரா, நாகமர் இப்போது உன் எஜமானர் அல்ல; அவர் இப்போது நமக்கு எதிரி கஜேந்திரா! விடாதே!" என்று அதற்குத் தெரிந்த முறையில் கதறிக்கொண்டு வேல் கத்தியால் அதன் நெற்றியில் ஓங்கிச் சொருகினான் விசுவ நாதன். அவ்வளவுதான். வீரகஜேந்திரன் இடிபோல் முழங்கி மின்னல் போல் நாகமரின் யானையைத் தாக்கி விட்டது. நாகமர் அமர்ந்திருந்த யானை மிரண்டு தத்தளித் தது. வீரகஜேந்திரன் அதனுடைய நீண்ட துதிக்கையால் நாகம நாயக்கரை யானையிலிருந்து கீழே தள்ளிவிட்டது. போரில் இந்தஇறுதிச் சம்பவம் தென்னாட்டுச் சரித்திரத்தை மயிரிழையில் வைத்து வேடிக்கை பார்த்தது.

* * *

படுகாயமுற்ற யானையின் தோற்றத்தைப் பார்த்து மறக்கும் முன்னர் மற்றொரு காட்சியை மக்கள் கூட்டம் கண்டு திகிலடைந்தது. வீரகஜேந்திரன் மீது அமர்ந்து வந்த விசுவநாத நாயக்கனின் கண்களிரண்டும் கட்டப்பட்டிருந்தன. திரண்டிருந்த அத்தனை லட்சம் பேரும் ஐயோ என்று வாய் விட்டுக் கதறிவிட்டார்கள், விசுவநாதனுக்கு கண்கள் போய்

விட்டன. அவன் குருடனாகி விட்டான் என்று எல்லோருமே அலறினார்கள். விசுவநாதனுக்கு மக்கள் குரல் கேட்டது. யானையிலிருந்தபடியே எல்லோரையும் அமைதியாக இருக்கும்படி கேட்டுக்கொண்டான். யாரும் நிம்மதி பெறவில்லை —வெற்றிவிழா அமைதி இழந்து, மகிழ்ச்சி ஆரவாரமெல்லாம் அழுகுரலாக மாறிக் கலந்தது. வெற்றிப்படை அரண்மனை நோக்கி நகர்ந்தது.

விசுவநாதன் வந்த கோலத்தைப் பார்த்ததும், அரசருக்கு வரவேற்பில்கூட ஆர்வம் இல்லாமல் போய்விட்டது. கையிலிருந்த மலர் மாலையை உணர்ச்சியில்லாமல் விசுவநாதன் கழுத்தில் போட்டுவிட்டு சபைக்கு விரைந்தார், சபை குறிப்பிட்ட நேரத்திற்கு முன்பே குழுமியிருந்தது. ஆண்களும் பெண்களுமாக அங்கு அணிதிரண்டிருந்தார்கள். அங்கே நடந்த ஆர்ப்பாட்டத்தில் மன்னர் யார் என்றுகூட ஒருவருக்கும் தெரியவில்லை. எப்பொழுதும் பராக் சொல்லி பாதுகாவலர் புடைசூழ வரும் ராயர், விளக்கு அணைந்ததும் பார்வையாளருக்குத் தெரியாமல் ஜோடனை செய்யப்பட்டுள்ள கண்ணாடிச் சிம்மாசனத்தில் ஓடிவந்து அமரும் நாடக ராஜாவைப் போல எந்தவித ஜபர்தஸ்தும் இல்லாமல் கொலுமேடையில் அமர்ந்தபிறகுதான் அங்கு சூழ்ந்திருந்த மந்திரி பிரதானிகளுக்கே தாங்கள் இருப்பது ராஜசபை என்ற நினைவு வந்தது. உடனே அத்தனை பேரும் சட்டாம் பிள்ளையைக்கண்ட மாணவர்கள் போல் கைபொத்தி மெய்பொத்தி மரியாதை காட்டலானார்கள்.

மன்னர் துயரமே உருவாய் உட்கார்ந்திருந்தார். குற்றச்சதுக்கத்தில் நாகமநாயக்கர் கைவிலங்குடன் நிறுத்தப்பட்டிருந்தார். குற்றவாளிகளை ஏளனமாக நோக்கும் அந்தக் கொலுமண்டபம் அன்று அந்தக் குற்றமேடையைக் காணவே தயங்கியது. குற்றவாளிகளை மிரட்டுவதையே வாடிக்கையாகக் கொண்ட ஆணையாளர்கள் அன்று நாகமர் பக்கம் திரும்பவே மனமில்லாதவர்கள் போல் நடந்துகொண்டார்கள். சபையில் யாருக்கும் நாகமரை விசாரிக்கத்

துணிவில்லை. திண்மையில்லை; மன்னருக்கு அருகே—சற்றுத் தாழ்ந்து நின்றுகொண்டிருந்த விசுவநாதன் மன்னரிடம் பேச ஆரம்பித்தான்.

"என்னை நம்பி என்னிடம் பெரும் படையை நம்பிக்கையுடன் ஒப்படைத்தமைக்கு தங்கள் கொற்றத்திற்கு என் நன்றி. நான் தங்களிடம் வாக்களித்தபடி மதுரையை வென்று எதிரியைக் கைப்பற்றி உங்கள்முன் நிறுத்தியிருக்கிறேன். இனி, தண்டனையை நிறைவேற்றவேண்டிய பொறுப்பு தங்களுடையது" என்று விசுவநாத நாயக்கன் மன்னர்முன் தெரிவித்தான்.

மன்னர் முகம் சிவந்தது. அந்தச் சிவப்பில் குழந்தை உள்ளத்தின் மென்மை இருந்தது. இரக்கத்தின் சாயல் காணப்பட்டது.

"போரில் வெற்றி பெற்றதுகூட எனக்கு இன்பத்தைத் தரவில்லை, உன் நேத்திரங்கள் பழுதாகி நீ இப்படிக் கண்களைக் கட்டிக்கொண்டு வந்திருப்பதை நினைத்துத்தான் நான் மெத்த வருந்துகிறேன், விசுவநாதா!" என்று மன்னர் தடித்த குரலில் பேசினர்.

விசுவநாதனுக்கே நினைவில்லை, தன் கண்கள் கட்டப்பட்டிருப்பது. கண்களைத் தொட்டுப் பார்த்துக் கொண்டு நிலைமையை உணர்ந்து மீண்டும் பேசினன்.

"கண்களைத் திறந்து பார்க்க முடியவில்லை, வேந்தே!" என்முன் விசுவநாதன்.

சபை பெருமூச்சு விட்டது. விசுவநாதனுக்காக எதையும் புரியத்தயாராக இருக்கிறது இந்தச் சபை என்று மன்னர் எண்ணினர். அந்த எண்ணம் அவர் உள்ளத்தில் தேன் பாய்ச்சியது. மனத்துக்குள்ளேயே சிரித்துக்கொண்டார்.

விசுவநாதனின் மறுபதிப்பாக நின்ற அரியநாதன் மன்னர்தம் குறிப்பறிந்து அவர் முகத்தைப் பார்த்தான். மன்னர் விரலால் ஆக்ஞை பிறப்பித்தார்.

அரியநாதன், நடுக்கடலில் துடுப்பில்லாமல் தத்தளிக்கும் ஓடக்காரனைப் போல் குழம்பிக்கொண்டே விசாரிக்கத் தொடங்கினன். ஆனல் அவன் விசாரணையில் கம்பீரமில்லை. காரணம் அவனது உள்ளமும் வாக்கும் ஒன்றியிருக்கவில்லை. அரியநாதன் நாகமருக்கு மரியாதை காட்டி வளர்ந்தவன். அதனல் அவன் உள்ளம் அவனையுமறியாமல் நாகமருக்கு வளைந்து கொடுக்கத் துடித்தது. மன்னரோ விசாரிக்க ஆணையிட்டுவிட்டார். என்ன செய்வான் பாவம்! அவனல் அரட்ட முடியவில்லை. அரியநாதனின் பேச்சும் அபிநயமும் உணர்ச்சியில்லாமல் இருந்தன. மன்னர் இதைப் புரிந்து கொள்ளத் தவறியிருந்தாலும் விசுவநாதன் தவறவில்லை. தனது ஆருயிர் நண்பனை இக்கட்டான சூழ்நிலையிலிருந்து தப்புவிக்க எண்ணி, தானே தன் தந்தையை விசாரிப்பது என்ற தீர்மானத்திற்கு வந்துவிட்டான். அரியநாதன் கையிலிருந்த குற்ற ஓலை விசுவநாதன் கைக்கு வந்தது. சபை நிமிர்ந்து உட்கார்ந்தது. மன்னர் கூட வேடிக்கை பார்க்கும் உணர்ச்சியில் புஜத்தைத் தூக்கி அமர்ந்தார்.

"விஜயநகர சாம்ராஜ்ஜியம் நாகமநாயக்கர் மீது சுமத்தும் ராஜதுரோகக் குற்றம் யாதெனில், மதுரைக்கு விஜயநகரப் பேரரசின் பிரதிநிதியாக அனுப்பப் பெற்ற நாகமநாயக்கர் திடீரென்று அங்கிருந்த பாண்டிய மன்னனை அரியணையிலிருந்து விரட்டிவிட்டு தானே அரசன் என்று பிரகடனப்படுத்தியது." — இவ்வாறு குற்ற ஓலையை விசுவநாதன் வாசித்துக் கொண்டிருக்கும்போது நாகமர் வெகு அலட்சியமாக ஒரு சிரிப்பைச் சிந்தினர். சபை திகிலடைந்து விட்டது. ஆனல் யாரும் எதுவும் பேசவில்லை.

மன்னர் ராயர் கழுகைப்போல், கருநாகத்தைப் போல் தலையைத் தூக்கிப் பார்த்தார். ஒருவர் கண்ணை இன்னெரு

வர் கண் சந்திக்கவில்லை. மூவிரண்டு விழிகளும் மூலைக்கு மூலை சிதறுண்டு கிடந்தன.

விசுவநாதன் தொடர்ந்தான், "குற்றத்தை நாகம நாயக்கர் ஒப்புக்கொள்கிருரா என்று சபை கேட்கிறது"

நாகமர் பதில் பேசவில்லை.

கட்டிய கண்களோடு மறுபடியும் கேட்டான், "விஜய நகரப் பேரரசுக்கு இந்த வழக்கின் குற்றவாளி அன்ருெரு நாள் ஆற்றிய வீரப்பணிகளுக்கு மனமிரங்கிக் கேட்கிறது. இதோ இந்த மாமன்றத்திலே நிலை நிறுத்தப் பெற்றிருக்கும் குற்றவாளியின் வெற்றித் தூண்களை மனத்தில் கொண்டு கேட்கிறது. பாண்டிய மன்னனை அடித்து துரத்தியது, ராஜ துரோகமில்லையா? அது பெருங்குற்றமில்லையா?"

நாகமநாயக்கர் சிறுத்தை போல் குற்றமேடையில் நடந்தார். இரும்புச் சங்கிலி கலகலத்தது. ஏதோ பேசப் போவதற்கு அறிகுறியாகப் பெருமூச்சு விட்டார்.

"மௌனமாக இருந்தால் குற்றத்தை ஒப்புக் கொண்டதாக சபை முடிவு கட்டிவிடும் என்பதற்காகப் பேசுகிறேன். நான் தவறு செய்யவில்லை. அதனுல் நான் எதையும் ஒப்புக் கொள்ள வேண்டிய அவசியமில்லை. நான் எண்ணித்தான் துணிந்தேன். துணிந்த பின் துவளவில்லை" என்று வெட்டிப் பேசிஞர் நாகமர்.

மன்னருக்கு உதடுகள் துடித்தன. ஆனல் மற்றவர்களுக்கு நாகமரின் பேச்சு வெண்கலமணி ஓசையென ரீங்காரம் செய்து கொண்டிருந்தது. சிலம்பாட்டம் பார்ப்பது போல் சுவைத்துக் கொண்டிருந்தார்கள்.

விசுவநாதன் வாலிபனென்ருலும் அடக்கத்தோடும் ஆழ்ந்த வீரத்தோடும் பேசிஞன்.

"இங்கே குற்றவாளியின் வீரத்தை எடைபோட்டுப் பார்ப்பதற்காகக் கூடியிருக்கவில்லை; அந்தச் சபதம்

நேற்றுடன் முடிந்தது. அது போர்க்களம்; இது நீதிமன்றம். இங்கே போர்ப்பணி தேவையில்லை'' என்றான் விசுவநாதன்.

நாகமர் சிரித்தார். அந்தச் சிரிப்பொலியில் கொஞ்சம் கூட தாழ்வில்லை. அடிமைத் தன்மை இல்லை. யானைகளுக்கு மத்தியிலே இருக்கும் சிங்கத்தைப்போல் எழுச்சியுடன் அவர் சிரித்தார்.

''இந்த மன்றத்தில் பழைய நீதிமான்கள் இன்னும் கௌரவத்தோடு வாழ்வார்கள் என்று நினைத்தேன்; கேவலம் ஓர் அறியாப்பிள்ளையிடம் ஆட்சி மன்றம் அகப்பட்டு விழிக்கிறது.

மன்னர் கழுகைப்போல் கழுத்தைச் சாய்த்துக் கொண்டு பார்த்தார்.

''விசுவநாதா, குற்றவாளியிடம் மன்னிப்பை எதிர்பார்ப்பது அவரிடம் நாம் கொஞ்சம் பற்று வைத்திருக்கிறோம் என்பதற்கு அர்த்தமாகும். நாகமநாயக்கர் குற்றவாளி தான்; மதுரைப்போரும் அதன் விளைவுகளும் அவர் குற்றவாளி என்பதற்குச் சான்றுகளாகும். சபை இனிமேல் அவரிடமிருந்து வார்த்தைகளை எதிர்பார்ப்பதை விரும்பவில்லை!'' என்று சக்கரவர்த்தி ராயர் வார்த்தைகளைத் துண்டித்துப் பேசினார்.

விசுவநாதனுக்கு ராயரின் மனப்புதையல் புரிந்தது. அதனால் அவன் மேற்கொண்டு வார்த்தையாட விரும்பவில்லை. மன்னரிடமிருந்து தீர்ப்பையே எதிர்பார்த்து நின்றான்.

''மன்றத்து நீதிமான்களே, நாகமநாயக்கர் நமக்கும் நம் நாட்டுக்கும் செய்த தொண்டினை அரசாங்கம் மறந்துவிடவில்லை. ஆனால் அவர் இப்போது நமக்கு இழைத்திருக்கும் தீங்கு அவருடைய தியாகங்களையெல்லாம் மேவி அதன்மீது நெடிய துரோகக் கம்பம் ஒன்றை ஊன்றி

விட்டது. இனி மேற்கொண்டு அவர் நமக்கும் இந்த நாட்டுக்கும் எத்துணை பெரிய தியாகத்தைச் செய்தாலும் அவருக்குப் பழைய பெயர் வந்துவிடாது. பழை கீர்த்தி உயிர் பெற்று விடாது.

"மேலும் இந்த மதுரைப் போரில் நமக்கு ஏற்பட்டிருக்கும் இழப்புகள் கொஞ்ச நஞ்சமல்ல, வீரமிக்க நமது போர் மதயானை கஜேந்திரனின் தந்தங்கள் ஒடிந்துவிட்டன. விஜயநகர சாம்ராஜ்யத்தின் மானத்தையே காப்பாற்றி நம்மைப் புத்துயிர் பெறச்செய்த நமது விசுவநாதனின் கண்கள் கெட்டழிந்துவிட்டன. அவனுக்கு இனிப் புது வாழ்வில்லை. அவன் வீரம் காட்டுச் சந்திரிகையாகி விட்டது. இத்துணை தொல்லைகளுக்கும் காரணமாக இருந்த நாகமநாயக்கருக்கு தண்டனை விதிக்கத்தான் வேண்டும் என்பதில் இந்தச் சபையில் யாருக்கும் ஐயமிருக்க மார்க்கமில்லை" என்று மன்னர் ராயர் கருத்துத் தெரிவித்தார். அவர் உள்ளத்தில் நாகமரைத் தண்டித்தே ஆக வேண்டும் என்ற எண்ணமே மேலோங்கி இருந்தது என்பதைச் சபைப் புலவர்கள் எல்லோருமே புரிந்துகொண்டார்கள்.

எல்லா வழக்குகளிலும் முந்திக்கொண்டு பேசும் துர்ஜதி இதிலும் பின்வாங்கவில்லை. மிகவும் கடிந்து நாகமரைத் தாக்கிப் பேசினார். அவர் கருத்தை சிங்கராயன் வலியுறுத்திக் கத்தினான்.

வழக்கம்போல் பெத்தன்னா துர்ஜதியின் கருத்தை எதிர்த்தார். நாகமரின் தியாகங்களை எடுத்து விளக்கினார். நாகமரைத் தண்டித்து நீதியை நிலைநாட்டுவதைவிட அவரை மன்னித்து நமது பெருந்தன்மையை வெளிக்காட்டிக் கொள்வதையே அறிஞர் சபை விரும்புகிறது என்றார்.

இவையனைத்தையும் கண்காணித்துக் கொண்டிருந்த அரியநாதன் தன் கருத்தை வெளியிடத் துடித்தான். வாய்ப்புக் கிடைக்கவில்லை. அவைப் புலவர்கள் அனைவரும் ஒருவர்

பின் ஒருவராக வெட்டியும் ஒட்டியும் பேசினர்கள். மன்னரின் முகபாவம் மாறி மாறி பிரதிபலித்தது. அவர் இதயம் குழம்பிவிட்டது. சிந்திக்க அவகாசம் கொடுத்தும் எண்ணம் ஈடேருது என்று அவரது உள்ளொலி அவரைக் குத்திக் கொண்டே இருந்தது. திடீரென்று சபையைக் கலைத்து விட்டார். யாரும் எதிர்பாராவகையில் இந்தச் சம்பவம் நடைபெற்றது. விசுவநாதனுக்கு திகில்! அரியநாதனுக்கு ஆச்சரியம்.

## 16

**கொ**ற்றவன் கொலு குழுமிவிட்டது. துர்ஜதி குழுவின ரைத் தவிர வேறு எவர் முகத்திலும் களை இல்லை; உணர்ச்சி இல்லை. ஒரு காலத்தில் கட்டியங்கூற மறுத்த சிற்றரசர் களின் மணிமுடிகளை எல்லாம் கைப்பற்றி வந்தவரல்லவா நாகமர். அந்தக் கிரீடங்களெல்லாம் கொலு மண்டபத்தில் எல்லோருடைய கண்களையும் உறுத்திக் கொண்டிருந்தன. கடினச் சித்தம் கொண்டவர்களே கண்கலங்கினர்களென்ருல் இரக்கச் சித்தம் கொண்டவர்களைப் பற்றிக் கூறவேண்டுமா? சபை என்பதையும் மறந்து மயானத்தில் நின்று கதறுவதைப் போல் எத்தனையோ பேர் ஓலமிட்டார்கள்! நாகமரின் உழைப்பும் தியாகமும் அவ்வாறு ஒவ்வொருவர் இரத்தத் திலும் கலந்துவிட்டிருந்தது.

மன்னர் வந்ததும், 'நாகமர் விடுதலை' என்று தீர்ப்பைக் கூறினர். சபையில் ஒரே களியாட்டம்! தன்னுடைய ஆசை நிறைவேறியதை எண்ணி பெத்தன்ன தன் பருவத்தையும் மறந்து கூத்தாடினர். "நாகமர் வாழ்க! அவர் புகழ் ஓங்குக!" என்று மக்கள் திரள் ஒலி கிளப்பியது.

தந்தையின் கரங்களில் பூட்டப்பட்டிருந்த விலங்குகள் அகற்றப்பட்டதைக் கண்டுகளிக்க விசுவநாதனுக்கு விழிகள்

இல்லையே என்று அனைவரும் விக்கித்திருந்தார்கள். அழகிய குமரிப்பெண் நெற்றியில் திலகம் இல்லாமல் இருப்பது போல், பெரிய மகிழ்ச்சி ஆரவாரத்திற்கிடையே அது ஒரு குறையாகப்பட்டது.

மன்னர் எழுந்தார். சபையில் அமைதி நிலவியது. நாகமர் கம்பீரமாக நின்றார். மன்னர் எழுந்து விசுவநாதன் அருகில் வந்து அவன் கண்களை அவிழ்த்துவிட்டார். சபையினர் அனைவரும் கனவுலகத்தில் இருப்பதாகவே எண்ணிவிட்டார்கள். விசுவநாதன் தன் தந்தை விடுதலை பெற்று நிற்பதைக்கண்டு புளகாங்கிதமடைந்தான். அவன் ஒரு கவிஞனாக இருந்தால் பெரிய காவியமே தீட்டியிருப்பான்; நாகமருக்கு பெரும் திகில்! வாய் திறந்துபேச அவருக்குத் திறனில்லை. எதிர்த்துக் கொக்கரிப்பவர்களை மன்னித்து விட்டால் பணிந்து விடுவார்கள் என்பதை நாகமரின் அமைதி மெய்ப்பித்துக் காட்டியது.

"என் தந்தையை அடிமையாகப் பார்க்க விரும்பாத என் கண்களை நானேதான் மூடிக் கொண்டேன்" என்று விசுவநாதன் சபையில் எடுத்துக் கூறும்போது சபையில் எழுந்த மகிழ்ச்சிப் பேரிரைச்சல் மேக மண்டலத்தையே அதிரச் செய்துவிட்டது. இந்த அமளிக்கிடையே ஒரு குட்டை உருவம் ஆட்களை விலக்கிக்கொண்டு மிக வேகமாக சபை நோக்கிச் சென்றது. அது வேறு யாருமல்ல; துர்ஜதிதான். அவர் முகம் கொடூரமாக இருந்தது. எதையோ ஆராய்ந்து கண்டுகொண்டவரைப்போல் மன்னருக்கு அருகில் போய் நின்றார். சபை 'கப்சிப்' என்றாயிற்று. துர்ஜதி அவர் கையிலிருந்த தடியை தரையில் ஓங்கித் தட்டிவிட்டுப் பேசினார்.

"மன்னர் இப்படித் தீர்ப்பளிப்பார் என்று நான் எதிர்பார்க்கவில்லை. நாகமர் நேற்றுச் செய்த துரோகம் இன்று காய்ந்துவிட்டதாக மன்னர் முடிவு கட்டி இருப்பதை என்னால் நம்ப முடியவில்லை. இருந்தாலும் நல்ல தீர்ப்பு! நான் எதிர்க்கத் தயாராக இல்லை. அது நீதியுமல்ல. ஆனால்

ஒன்று. இந்தச் சபையில் மன்னர் பிரானின் நினைவுக்கு இன்னொரு தகவலைக்கொண்டுவர முனைகின்றேன். விசுவநாத நாயக்கன் போருக்குச் செல்லுமுன் சிறையில் அடைபட்டுக் கிடந்தான். அதுவும் என்ன குற்றத்திற்காக, மன்னர் மகள் துங்கபத்திரையை அபகரித்துச் சென்ற குற்றத்திற்காக! இந்தக் குற்றச்சாட்டு இன்னும் பரிசீலனை செய்யப்பட வில்லை. அதற்குள்ளாகப் போர் வந்துவிட்டது. விசுவநாதன் போருக்குப் போய்விட்டான். இப்போது அவன் திரும்பி வந்திருக்கிறான். அந்த வழக்கை இனி விசாரிக்க வேண்டும். மன்னன் மகளை அபகரித்துச் சென்றவனை மன்னர் விசாரிக்க வில்லை; மாறாக மதிப்புக் கொடுத்து கௌரவித்து வருகிறார் என்பதை அந்நிய அரசர்கள் அறிந்தால் சமுதாயத்தில் நமது மன்னருக்கு கீழ் மட்டத்தில்தான் இடம் கிடைக்கும். அதை நாம் சகிக்க மாட்டோம். இன்று அந்த வழக்கிற்குத் தீர்வு காணவேண்டும். ஒன்று, விசுவநாதன் துங்கபத்திரையை அரசர் முன் ஒப்படைக்க வேண்டும்; அல்லது விசுவநாதன் மீது இராஜதுரோகக் குற்றம் சுமத்தி அவனைத் தண்டிக்க வேண்டும்'' என்று கடலைப்போல் ஓசையிட்டுப் பேசினார் துர்ஜதி.

சபையில் ஒரு கணம் அமைதி நிலவியது. சற்று நேரத் திற்குப் பிறகு மேற்படியில்—மன்னருக்கருகில் நின்றுகொண் டிருந்த அரியநாதன் கீழே இறங்கி துர்ஜதிக்கு அருகில் வந்தான். வந்தவுடன் சட்டைப் பைக்குள்ளிருந்து ஓர் ஓலையை எடுத்து கையில் வைத்துக்கொண்டு பேசினான்.

''மன்னர் பிரானின் மேலான கவனத்திற்கு! நமது இள வரசி துங்கபத்திரையை ஒப்படைக்க வேண்டிய பொறுப்பு விசுவநாதனைச் சேர்ந்தது என்று நமது அவைப் புலவர் துர்ஜதியார் கூறுகிறார். ஆனால் எனக்குக் கிடைத்த ரகசிய ஓலையில், நமது துர்ஜதியார்தான் துங்கபத்திரையை ஒளித்து வைத்திருப்பதாகக் குறிப்பிடப்பட்டிருக்கிறது'' என்று சொன்னான். மன்னர் துணுக்குற்றார், மற்றவர்கள் பெரு மூச்சுவிட்டார்கள்.

"பொய்! பொய்! இது அவதூறு. மன்னர் முன் ஓலையைப் படித்துக்காட்டி என்மீது கூறப்படும் குற்றச்சாட்டை நிரூபிக்காவிடில் நான் எளிதில் விடமாட்டேன். நல்வழி கூறுவது என் குணம். அவ்வழி முள்வழி என்றால் நானே அவர்களை முள் வழியில் தூக்கி எறிந்துவிடுவேன்" என்று கடிந்தார் துர்ஜதி.

அரியநாதன் ஓலையைப் படித்தான். அதில்,

நான் சில நாட்களாக துர்ஜதியாரின் இல்லத்தில் தங்கி இருக்கிறேன். நேரம் வரும்போது அரசவைக்கு வருகிறேன். என்னுடைய நிலைக்கு விகவநாதர் காரணமல்ல.

இங்ஙனம்,
துங்கபத்திரை.

—என்று எழுதப்பட்டிருந்தது. துர்ஜதிக்கு நாசிகள் — விடைத்தன. அடிபட்ட நாகம்போல் தாவித் தாவிப் பேசினார்.

"இப்போது எங்கே அந்த துங்கபத்திரை? இதைக் காட்டிலும் வேறு நேரம் வேண்டுமா? இந்த நேரத்தில் சபையில் தோன்றி அருமைக் காதலனைக் காப்பாற்றட்டும். அரியநாதனுக்கு சவால் விடுகிறேன். இப்போது துங்க பத்திரை இங்கே தோன்றி வழக்கைத் தீர்க்காவிடில் நான் உன் மீது வழக்கைத் தொடுப்பேன். பழிக்குப் பழி வாங்குவேன். கவனமிருக்கட்டும்!" என்று நெருப்பைக் கக்கினார் துர்ஜதி.

சபைக்குள் ஒரே சிரிப்பொலி எழுந்தது. எல்லோரும் அந்தப்பக்கமாகத் திரும்பினார்கள். வாலிபன் முத்துக் கலிங்கன் மேடையை நோக்கி வந்துகொண்டிருந்தான். துர்ஜதி கண்களை அகல விரித்துப் பார்த்தார். அவன் துர்ஜதியைப் பார்த்து முறுவல் பூத்தான்.

"கலிங்கா!"

"நான் இப்போது கலிங்கனல்ல: துங்கபத்திரை" என்றான் அவன்.

"மடையா! உனக்கென்ன பைத்தியமா?" என்று எரிந்து விழுந்தார் துர்ஜதி.

"இல்லை. நான் துங்கபத்திரைதான்" என்று கூறி உடையைக் களைந்தான் கலிங்கன். எல்லோரும், "அதோ நம் துங்கபத்திரை நாச்சியார்!" என்று ஆரவாரம் செய் தார்கள். இளவரசி துங்கபத்திரை எல்லோரையும் வணங்கி னாள். துர்ஜதி நம்பவில்லை. இதில் ஏதோ சூது இருக்கிறது என்றார்.

"சூது இல்லை. பீஜப்பூரிலிருந்து தப்பித்து வந்து உளவறிவதற்காகவே துர்ஜதியின் இல்லத்தில் தங்கினேன். துர்ஜதியின் சதி உச்சக்கட்டம் எய்திய நேரத்தில் நான் தான் 'விசுவநாதன் சிறைக்கூடத்தில் இருக்கிறார்' என்று நாகமருக்குக் கடிதம் எழுதினேன். துர்ஜதியின் இல்லத்தில் நான் தங்கி இருக்கிறேன் என்று அரியநாதருக்கு ஓலை எழுதியதும் நான்தான். இதையெல்லாம் ஏன் மறைந்திருந்து செய்யவேண்டுமென்று கேட்பீர்கள். அப்படி நடந்து கொள்ளாவிட்டால் துர்ஜதியின் துரோகம் வெளிப் பட்டிருக்காது. அவர் சதி அம்பலமாகி இருக்காது. இந்தச் சாம்ராஜ்ஜியமே அவரை சத்தியகீர்த்தி என்றே மதித்து வந்திருக்கும் அவர் மட்டுமல்ல, நமது தளபதி சிங்கராயரும் அந்தப்பட்டியலில் இடம் பெற்றவர்தான். கங்காவின் மீதுள்ள காதலால் இந்த நாட்டையே பீஜப்பூர் சுல்தானுக்குக் காட்டிக்கொடுக்க எத்தனித்தவர். துரோகிகள் இவர்கள்" என்று முழக்கமிட்டாள் இளவரசி! மன்னர் எழுந்து மகளைத் தழுவினார். இளவரசி யின் கண்கள் விசுவநாதனைத் தேடின. அவர்கள் காதல் உயிர்பெற்றது. துங்கபத்திரை அவனுக்குத் துணையிருந்து மதுரைச் சிம்மாசனத்தை வளப்பூட்டினாள். விசுவநாதனின்

உற்ற நண்பன் அரியநாதன் மதுரை ஆட்சியில் அவனுக்குத் தளபதியாக இருந்து உதவினர்.

## முடிவுரை

மதுரையில் நாயக்கவம்சம் தொடங்கியது. நாகம நாயக்கர், முதல் மதுரை நாயக்கர் என்றாலும், முறையாகப் பட்டத்திற்கு வந்தவர் விசுவநாத நாயக்கர்தான் என்பது வரலாற்று ஆசிரியர்களின் கருத்து.

விசுவநாத நாயக்கரின் காலத்தில்தான் மதுரை பல அரிய பெரிய நலன்களைப் பெற்றுக்கொண்டது. கி.பி. 1559 முதல் 1563 வரை மதுரை பெற்ற சீர் அதிகம். வைகைப் பேரணை கட்டியது, புதிய கோட்டைகளை எழுப்பியது போன்ற செயல்களைச் செய்து கொடுத்தது விசுவநாத நாயக்கர்தான் என்பதை யாரும் மறுக்கமாட்டார்கள். இவருடைய காலத்தில்தான் மதுரை மீனாட்சி ஆலயத்தின் ஆயிரக்கால் மண்டபம் கட்டப்பெற்றது. இத்தகைய பேராண்மையும் பெருநோக்கும் கொண்ட வீரர் திலகம் விசுவநாத நாயக்கனை பாண்டிய நாடு மறவாதிருப்பது விந்தைக் குரியதல்ல.

முற்றும்

# இந்நூலாசிரியரின் பிற நாவல்கள்

| | | ரூ. | பை. |
|---|---|---|---|
| 1. | செம்மாதுளை | 2 | 50 |
| 2. | கருணைக்கு அழிவில்லை | 2 | 50 |
| 3. | மயிலாடும் பாறை | 2 | 50 |
| 4. | தங்கச்சி மடம் | 2 | 50 |
| 5. | சந்தனத் தேவன் | 4 | 50 |
| 6. | குஞ்சரத்தின் கதை | அச்சில் | |
| 7. | தைமூரின் காதலி | ,, | |
| 8. | பெண்ஜாதி | ,, | |
| 9. | தலைநகரம் (நாடகம்) | ,, | |


வானதி பதிப்பகம்

10, தீனதயாளு தெரு, தி. நகர்,

சென்னை-17.